# ACTES

DE LA

# SOCIÉTÉ PHILOLOGIQUE

---

TOME XXVII. — ANNÉE 1898.

*12e de la nouvelle série*

# ACTES

DE LA

# SOCIÉTÉ PHILOLOGIQUE

(Organe de l'Œuvre de Saint-Jérome)

TOME XXVII

(12e de la nouvelle série)

ANNÉE 1898

PARIS
LIBRAIRIE C. KLINCKSIECK
11, rue de Lille, 11.

1898

*OEUVRE DE SAINT JÉROME POUR LA PUBLICATION DES TRAVAUX PHILOLOGIQUES DES MISSIONNAIRES*

# KATEKISMU
## L'EDE
## YORUBA

Traduit du Catéchisme de Cambrai

PAR

**LES MISSIONNAIRES**

DES MISSIONS AFRICAINES DE LYON

Pro fide et scientia.



ALENÇON
TYPOGRAPHIE E. RENAUT-DE BROISE
PLACE D'ARMES

1894.

# IKEKURU TI ITAN NINU IWÉ MIMỌ́

## I

*Idá aiye ati ti enia.*

Li ipilẹṣẹ ati nișaju gbogbo aiye, lati aiye-raiye wá, li Ọlọrun wà; O sì jẹ Baba, Ọmọ ati Ẹmi-Mimọ́, Ọlọrun kan ninu ẹni-mẹta, Ẹmí alafia pipé ati Olodumare. Nitoriti O njẹ alafia pipé, O nṣe alaini ti ontikalarè nikan; nitoriti O sì jẹ Olodumare, laisi nkan kan O lè dá ohunkohun ti o ba wù U. Bẹ̀ni kò si nkan ti o mbẹ nipilẹṣẹ bikoṣe Ọlọrun Baba, Ọmọ, ati Ẹmi-Mimọ́: gbogbo ohun iyokùn, ti a nrí ati eyi ti a kò ri, kò si rara.

Nitorinâ li atetekọṣe Ọlọrun dá ọrun on aiye, ohun ti a lè ri, ati eyi ti a kò lè ri, ohun ẹmí ati t'ara, ati Angẹli pẹlu enia. Ọlọrun paṣẹ, li ọ̀rọ rẹ̀, ohun gbogbo sì hù jade lati inu asan wá. O ní lati fi ifẹ́ rẹ̀ hàn nikan, lojukannâ li a dá ohun gbogbo, a sì fi nkan gbogbo si ipò rẹ̀, bi imọlẹ, ofurùfu, ôrùn oṣupa, irawọ, ilẹ ati okun, eweko, ẹranko, ati nikẹhin enia.

O wù Ọlọrun lati dá aiye li ọjọ́ mẹfa. Li opin ọjọ́ kẹfa O dá enia li aworan rẹ̀ ati l'ẹwà rẹ̀, nipa fifun u li ẹmí ti o l'oyé ati ifẹ́; O sì fẹ́ ki enia jẹ alafia titilai, bi o ba tẹramọ́ mimọ̀ ati fifẹ́ Ẹlẹdá rẹ̀; O sì fun u li ôre-ọfẹ lati ṣe bẹ̀. Iní Ọlọrun kò gbọdọ máṣai ṣe alafia ainipẹkun ti enia. Ibaṣe pe on kò dẹṣẹ, kì iba ti mọ̀ ikú rí; Ọlọrun sì ti pinnu lati pa a mọ́ li alaikú li ara ati li ọkàn.

## II.

*Işubu enia, ati Olugbala ti a şe ileri fun u.*

Ọlọrun dá obirin pẹlu. O pè ọkọnri li Adamu, ati obirin li Ẹfa, o sì fẹ́ ki a bí gbogbo araiye lati inu igbeyawo ekini yi wá. O sì fi awọn ôbí wa ekini sinu Paradisi, ti o jẹ́ ọgbà ti o dara pupọ̀. Lati fihàn wọn pe O şe Oluwa wọn, O sofin kan fun wọn, ki nwọn máşe jẹ ninu eso igi nâ ti o wà lârin ọgbà. Ọlọrun pè igi nâ li igi imọ̀ rere ati buburu: ohun rere jasi itẹriba fun Ọlọrun, ohun buburu sì ni lati de, bi enia ba şaigbọran si ofin mimọ́ nâ. A ti dá enia li ìwa rere ati mimọ́; sibẹsibẹ on kì işe ẹni ti kò lè dẹ̀şẹ rara, bệni on kì işe ẹni pipé laşetan,

A dàn enia wò lati ọdọ èşu wá; o sì şaigbọran si Ọlọrun, o sì jẹ ninu eso igi ti a da lẹkùn fun u: lojukannâ li Ọlọrun da a lẹbi ikú; ati nipa idajọ ododo yi, gbogbo enia sì dì ajogún ẹ̀şẹ rẹ̀; a sì fi i sâbẹ ọlá èşu, nitoriti o ti jẹ́ ki èşu bori rẹ̀, nitorinâ li Ọlọrun lé e jade kuro ninu Paradisi, ti a npè li Ọgbà Edẹni. Şugbọn, lojukannâ li ânu şe Ọlọrun, O sì şe ileri fun Adamu pe lati inu irú-ọmọ rẹ̀ wá a o bí Olugbala kan ti yio pa ijọba èşu run, ti yio sì gbà enia kuro ninu ẹ̀şẹ on ikú. Orukọ Olugbala nâ ni Kristi tabi Messia, ti ao bí lârin awọn ọdún aiye.

## III.

*Ibajẹ́ araiye ati kikún omi de si aiye.*

Awọn enia, ti a bà lọkàn jẹ́ bayi lati atetekọṣe wá, dì buburu si i, niwọn bi nwọn ti npọ̀si i. Kaini, ọkan ninu awọn ọmọ Adamu, pa arakọnri rẹ̀ Abẹli, enia olôtọ, nipa owú, iran rẹ̀ sì ntẹle ìwa buburu rẹ̀. Ọlọrun sì fun Adamu li Sẹti lipò Abẹli. Imọ̀ ati isìn Ọlọrun li a npa mọ́ ninu idile Sẹti titi digba ti awọn ọmọkọnri ile nâ bá awọn ọmọbirin ti Kaini dapọ̀, nipa igbeyawo buburu, ti mbà gbogbo araiye jẹ́. Nigbanâ li Ọlọrun pinnu lati pa gbogbo enia rùn nipa mimu kikún omi wá si aiye gbogbo; O sì dá Noa ati awọn ará ile rẹ̀ nikan si, lati tún mu enia rẹ̀ si lori ilẹ aiye. Ki Ọlọrun ki o to mu ikún omi wá si aiye, o paṣẹ fun Noa lati fi igi kàn ọkọ̀ kan, ti a npè ni Arki, O sì sé Noa mọ́ ọkọ̀ nâ ti on ti awọn ará ile rẹ̀ ati awọn ẹranko onirùru. Omi gbilẹ lori gbogbo ilẹ aiye titi o fi bò gbogbo òke n!a mọlẹ; ọkọ̀ nâ, ti Ọlọrun dâbobo, sì fò soke loju omi. Nigbati ilẹ gbẹ tán, Noa jade kuro ninu ọkọ̀, lẹhin ọdún kan ti o ti wọ̀ inu rẹ̀; ohun ekini ti on ṣe ni lati tẹ́ altari fun Ọlọrun, ati lati ru ẹbọ si i li idupẹ.

## IV.

*Aimọ̀ ati ibọrisa yi gbogbo aiye ká; ìpe Abrahamu; ileri ati Majẹmu.*

Ilẹ aiye tun kún fun enia ati fun ẹranko; gbogbo orilẹ-ède li a sì bí lati ọdọ ọmọ mẹta wọnyi ti Noa: Sẹmu, Kamu ati Jafẹti. Nipa kikọ̀ awọn ofin mimọ́ silẹ, enia nṣe igbagbe Ọlọrun, Ẹniti o dá ọrun on aiye, ti o sì dá awọn tikarawọn. Awọn ẹdá ti o lẹ̀wa diẹ, bi irawọ, ọrun, ati awọn enia olokiki li nwọn mbọ; ibọrisa sì bẹ̀rẹ si itànká gbogbo orilẹ aiye. Bi o tilẹ ri bệ, a mâ pa isìn Ọlọrun otitọ mọ́, ti on ti iranti idá aiye; awọn enia sì nfì i fun ara wọn latọwọ́dọwọ́ wá. Ṣugbọn ki isin nâ má ba ṣegbé tan lârin irú idibajẹ nla yi, Ọlọrun pè Abrahamu, ti a bí lati inu irú-ọmọ Sẹmu wá. O sì bá a da majẹmu nipa ṣiṣe ileri fun u lati ṣe Ọlọrun rẹ̀ ati ti irú-ọmọ rẹ̀, bi on ati iran rẹ̀ ba jẹ olôtitọ fun u nigbagbogbo. A sì dá ikọlà silẹ bi àmi Majẹmu nâ. A mu Abrahamu wọ̀ inu ilẹ Kanaani, ti Ọlọrun ṣe ileri lati fifun iran rẹ̀; ilẹ nâ li a npè ni Judea, Palestini tabi Ilẹ mimọ́. Ọlọrun sì fẹ́ ki irú-ọmọ Abrahamu ki o mâ sìn I nibẹ̀ lati irandiran. Lati kún baba orilẹ-ède pupọ̀ yi fun ôre Rẹ̀, Ọlọrun tun ṣe ileri Olugbala araiye fun u, Ẹniti a o bí lati inu irú-ọmọ rẹ̀ wá, ati nipasẹ Ẹniti gbogbo orilẹ-ède, lẹhin igbati nwọn ti ṣìna pẹ, nwọn yio sì pada wá li ijọ́ kan sọdọ Ọlọrun otitọ, ẹniti o dá ọrun on aiye, enia ati awọn ẹranko.

Olọrun fi idi Majẹmu rẹ̀ ti o ti bá Abrahamu da, mulẹ; o sì tun ṣe ileri Kristi ti o mbọ̀ wá fun Isaaki ọmọ Abrahamu, ati fun Jakobu ọmọloju rẹ̀, o sì fun Jakobu li orukọ Israeli. Abrahamu, Isaaki ati Jakobu a mâ gbé inu ilẹ Palestini laini ibugbé pataki. Ihùwa wọn jẹ alailabukùn ninu ohunkohun, nwọn sì ntẹramọ́ iṣẹ ati sìsìn agbo ẹran; Olọrun sì nfi ibukún si iṣẹ wọn, nitoriti nwọn sìn I bi o ti yẹ; a sì mbọláfun wọn lati ọdọ awọn ọba ati awọn ará ilẹ nâ wá. Jakobu ni ọmọ mejila, ti a npè ni Patriarki mejila, eyi jasi baba ekini awọn ará Israeli, ati gbòngbo awọn ẹ̀ya wọn mejila Bẹ̀ni ipilẹṣẹ awọn ará Israeli ri, ti a sì npè ni Heberu.

## V

*Awọn enia Olọrun di igbekun ni ilẹ Egipti, a sì gbà wọn là lati ọwọ́ Mose wá.*

Iyan ti o wà lori ilẹ gbogbo mu Jakobu fi ilẹ Kanaani silẹ lati bá awọn ọmọ rẹ̀ sọkalẹ lọ si ilẹ Egipti ti kò jina si tirẹ̀. Nibẹ̀ li onjẹ pọ̀ lọpọlọpọ nitori iwoyé Josefu, ọkan ninu ọmọ Jakobu, ati ẹniti on fẹ́ jù gbogbo awọn ọmọ rẹ̀ lọ, nitoriti iṣe ọmọ ogbó rẹ̀; ṣugbọn on rò pe o ti kú; o sì ti pẹ ti on ti sọ̀fọ rẹ̀ tán. Sibẹsibẹ Olọrun ti pa Josefu mọ́ li ọ̀na iyanu; Farao, ọba ilẹ Egipti sì fun u li aṣẹ gbogbo lori ijọba rẹ̀. L'ọ̀na yi li a gbà Jakobu sinu ilẹ Egipti; o sì joko nibẹ̀ on pẹlu gbogbo awọn ọmọ rẹ̀; nigbati o fẹ́ kú, o sùre fun awọn ọmọ rẹ̀ ati olukuluku li ọ̀tọ̀tọ.

Ninu gbogbo awọn ọmọ rẹ̀, Juda ni yio jẹ olokiki julọ. Nipa oruko Juda ni Palestini yio gbà orukọ rẹ̀ ni ijọ́ kan, ti ao sì mâ pè e ni Judea. Orukọ kannâ li a o mâ fi pè gbogbo awọn Heberu ni Ju. Nigbati Jakobu nsùre fun Juda, o sọ ogo iran rẹ̀ fun u tẹlẹ, o sì ṣe ileri fun u pe Kristi, ti yio jade lati inu irú-ọmọ rẹ̀ wá, yio jẹ ireti ti gbogbo awọn orile-ède.

Idile Jakobu di orilẹ-ède nla; nwọn sì pa igbagbọ́ awọn baba nla wọn mọ́, nwọn a sì mâ sìn Ọlọrun Abrahamu, ti Isaaki ati ti Jakobu, Ẹniti awọn ará Egipti abọ́riṣa kò mọ̀. Ṣugbọn ọba titun miran wá ijẹ ni Egipti, ti kò ranti iṣẹ rere ti Josefu ti ṣe. Owú ọba nâ ati ti gbogbo awọn enia rẹ̀ mu wọn pinnu lati pa gbogbo awọn Heberu rùn: ṣugbọn Ọlọrun gbà wọn lọwọ́ awọn ará Egipti, labẹ itọju Mose, nipa ṣiṣe iṣẹ iyanu nlanla. O fi iyọnu mẹwa kọlù awọn ará Egipti: Omi ti o wà li a sọ di ẹ̀jẹ; ọpọlọ kún ile awọn ará Egipti; onirùru kantikanti ati eṣinṣin de sinu ile Farao ati sinu ile awọn enia rẹ̀, nwọn kò sì jẹ ki nwọn simi; Ọlọrun sì fi ajakalẹ-arùn lù gbogbo ẹran Egipti, gbogbo nwọn sì kú; ojuju ati ôwo tú jade lara enia ati lara ẹran; yinyin lù gbogbo ohun ti o wà ninu oko bolẹ; awọn eṣú sì bò oju ilẹ gbogbo, nwọn sì jẹ gbogbo eweko ati gbogbo eso igi ti yinyin kù silẹ; òkunkun biribiri ṣú yika gbogbo ilẹ Egipti ni ijọ́ mẹta, tobẹ̀ ti nwọn kò lè ri ará wọn; nikẹhin Ọlọrun rán Angẹli rẹ̀, ti o pa gbogbo awọn akọbí awọn ará Egipti li oru kan, lati akọbí Farao lọ ti o joko lori itẹ́ rẹ̀, titi o fi de akọbí ẹrú ti o

wà ni tubu. Nigbanâ ni Farao fetisi ohùn Olọrun, o sì jẹ ki awọn ará Israeli jade kuro n'ilẹ rẹ̀. Okun Pupa pínyà lati fi ọ̀na silẹ fun awọn Heberu, ti o kọja lọ lârin rẹ̀ ni ilẹ gbigbẹ; nigbati o sì ṣe diẹ, nwọn ri okú Farao ati ti ogun rẹ̀, ti o nlépa wọn, ti o nfò soke loju omi. Nitoriti inu wọn bàjẹ́ lati gbọ́ ohùn Ọlọrun, Ọlọrun fi aiṣânu pa wọn rùn.

## VI

*Awọn enia Ọlọrun li aginjù; ofin; wiwọ̀ inu ilẹ ileri; Joṣua, Dafidi, Salomoni, kikọ́ tempeli (ile Ọlọrun); iyapa kuro ninu isìn Ọlọrun otitọ lati ọwọ́ Jeroboamu wá; a kó awọn Ju ni igbekun lọ si Babiloni; ohun isọtẹlẹ; ireti ti Kristi.*

Awọn ará Israeli rìn kiri li ogoji ọdún li aginjù; ṣugbọn Ọlọrun ndâbobo wọn, o sì rọ̀jo Manna (iyẹfun) silẹ lati ọrun wá fun wọn lati jẹ; okuta ti Mose fi ọpá rẹ̀ lù, fun wọn li omi li ọ̀pọlọpọ. Ọlọrun farahàn Mose lori òke Sinai ti on ti agbara ati ogo nla lârin àrá ati mànamàna. O fi iká rẹ̀ kọ́ awọn ofin mẹwa s'ara walâ okuta meji; O sì fun awọn enia rẹ̀ li ofin kan ti nwọn yio mâ pa mọ́ li ilẹ Kanaani titi Kristi o fi de.

Akokò ti de, ti Ọlọrun pinnu lati fun awọn ará Israeli li ilẹ ti o ti ṣe ileri fun awọn baba wọn. Mose, asofin wọn, mu wọn lọ titi o fi de àla ilẹ nâ; Joṣua mu wọn wọ̀ inu rẹ̀ lọ, o sì pín i fun awọn ẹ̀ya mejila. Nikẹhin, Ọlọrun pè

Dafidi lati pari iṣẹgun ilẹ nâ ; ijọba sì fidikalẹ ni idile rẹ̀. Ọlọrun sì ṣe ileri fun u pe, Kristi yio jade lati inu ara rẹ́ wa. Nitorinâ Dafidi jẹ ti ẹ̀ya Juda, lati inu eyiti li ao bí Messia, Olugbala araiye, gẹgẹbi ọ̀rọ ti Jakobu sọtẹlẹ. Ninu orin mimọ́ rẹ̀, Dafidi kọrin ohun iyanu ti Olugbala ti o fẹ́ de ; aworan ẹniti on rí ninu Salomoni, ọmọ ati arọ̀po rẹ̀. Nigbati Salomoni njọba, a bẹ̀rẹsi ikọ́ ile Ọlọrun ni Jerusalemu ; ilú mimọ́ yi sì li aworan Ijọ awọn Kristiani. Salomoni dẹkun lati jẹ olôtitọ fun Ọlọrun ; nitorinâ li a pín ilẹ rẹ̀ labẹ Roboamu, ọmọ rẹ̀ ti o jọba ni ipò rẹ̀. Ninu awọn ẹ̀ya mejila, mẹwa l'o yapa kuro ninu isìn Ọlọrun otitọ, ati kuro ninu idile Dafidi, ẹniti Ọlọrun ti fi ijọba fun ; Jeroboamu jẹ olori awọn ọlọtẹ̀ nâ ; Ọlọrun kọ̀ wọn silẹ, o sì pa orukọ wọn rùn ; awọn wọnyi li aworan awọn Aladamọ̀ ti o ti yapa kuro ninu Eklesia Katolika. Ẹya Juda sì jẹ olori awọn ẹniti o jẹ olôtitọ fun Ọlọrun. Ṣugbọn awọn Ju amâ gbagbe Ọlọrun awọn baba wọn nigba pupọ̀ ; aiṣotitọ wọn sì fà onirùru ijiyà sori wọn. Lẹhin ijọba Akasi ati ti Manasse, ọba Juda, ti o nṣe buburu pupọ̀ loju Ọlọrun, tobệ ti nwọn fi kọ̀ O silẹ lati bọriṣa, Ọlọrun pè Nabukodonosoru, ọba Babiloni, wá lati jẹ awọn Ju alaimôre niyà. A pa Jerusalemu rùn, a sì fi iná jo ile Ọlọrun, a sì kó gbogbo awọn Ju ni igbekun lọ si Babiloni.

Ṣugbọn Ọlọrun kọ̀ gbagbe ânu ati ileri rẹ̀ ti On ti ṣe fun Abrahamu, Isaaki ati fun Jakobu ; nitorinà, lẹhin adọrin ọdún ti nwọn ti nṣe ẹrú, O tún mu wọn pada wá si ilẹ awọn baba wọn ; a tún kọ́ ilú Jerusalemu ti on ti

tempeli. Sirusi, ọba Persia, li Ọlọrun yàn lati se iṣẹ nà. Esdra ati Nehemia sì nṣiṣẹ nibẹ labẹ aṣẹ ọba Persia. Lati igba nâ ati niwọn ọ̀pọlọpọ ọdún lọ li Ọlọrun kò dawọduro lati rán awọn Woli rẹ̀ sọdọ awọn enia rẹ̀ lati bá wọn wí ati lati gbà wọn niyanjú lati duro ṣinṣin ninu isìn rẹ̀; awọn Woli nâ sì sọ ijọba ti kì yio nipẹkun ati ijiyà ti Jesu-Kristi tẹlẹ; awọn enia Ọlọrun sì nduro ṣinṣin ninu ireti nà.

## VII

*Wiwá Jesu-Kristi; iwâsu rẹ̀; ikú rẹ̀, ajinde rẹ̀, igoke rẹ̀ ọrun ati agbara nla rẹ̀.*

O ti to ìwọn ẹgbaji ọdún ti araiye wà ninu òkunkun biribiri. À mọ̀ Ọlọrun ni Judea nikan, ọkan ninu awọn ijọba aiye ti o kére pupọ̀. Nigbati akokò kikún nâ de ti Kristi, ẹniti a ti sẹ ileri nigba pupọ̀, ni lati wá si aiye, Ọlọrun rán Ọmọ rẹ̀ pâpâ si aiye; Ọrọ Ọlọrun sì dì enia. Ihin wiwá Rẹ̀ ti o kù si dẹ̀dẹ li a sọ fun Maria, ti yio jẹ iyá rẹ̀ laidẹkun lati jẹ Wundia lailai. O gbagbọ́, a sì loyún Kristi, Ọmọ Ọlọrun, ninu rẹ̀; a sì bí I li ilú Betlehẹmu; a sì kọ O nilà; a sì pè orukọ rẹ̀ ni Jesu, eyi jasi Olugbala. O ndâgba, o sì ntẹriba fun Maria iyá rẹ̀ ati fun Josefu. Nigbati O dì eni ọgbọ̀n ọdún, a batisi rẹ̀ lati ọwọ́ Johannu-Baptisti mimọ́. O wâsu ọ̀rọ Ọlọrun, ti iṣe Ihin rere, ni Judea. Ihin rere nà li imukuro ẹ̀ṣẹ ati ìye ti kò nipẹkun fun awọn ti yio mâ gbà tirẹ̀ gbọ́, ti yio sì hùwa gẹgẹbi ilàna ofin

ti On wâsu. Lati fi Eklesia rẹ̀ kalẹ, O pè awọn Apostoli rẹ̀ mejila, O sì yàn Piteru mimọ́ lati jẹ olori Ijọ enia rẹ̀. Ṣugbọn owú awọn olori alufa, ti awọn Farisi (ẹni agabagebe) ati ti awọn amôfin, dide si I, nitoriti O bá ẹkọ́kẹkọ́ ati iṣagabagebe wọn wí; nikẹhin, a kàn A mọ́ agbelebu, lori òke Kalfari lẹba Jerusalemu lârin olè meji. Awọn Ju tubọ̀ gàn A si i ninu ijiyà rẹ̀; nigbati O tọrọ omi lọwọ́ wọn lati mu, nwọn fi orôro ati ọti kikan fun U, Nkan gbogbo ti a kọ sinu iwe Psalmu ati ti awọn Woli nipa ti rẹ̀ ṣẹ; O kú lori agbelebu; a tẹ́ okú rẹ̀ sinu iboji; ẹmí rẹ̀ mimọ́ sọkalẹ rè ipò okú, nibiti O gbé gbà ẹmí awọn olododo ti a ti sé mọ́ ipò isalẹ ilẹ nâ là; O sì tún dapọ̀mọ́ ara rẹ̀ li ijọ́ kẹta. Ni ijọ́ nâ, ti Jesu-Kristi jinde ni isà okú, O farahàn awọn alaigbagbọ́ apostoli rẹ̀. Nwọn foju ri I, nwọn sì fọwọ́kàn ọgbẹ́ rẹ̀; nwọn sì tẹ̀ iká ati ọwọ́ wọn bọ̀ oju ọgbẹ́ nâ; eyiti o mu da wọn loju. Ogoji ọjọ́ ni Jesu fi bá wọn sọ̀rọ, ti o sì kọ́ wọn li ẹkọ́ rẹ̀; lẹhinnâ O rán wọn si gbogbo ilẹ aiye, lati fi Ijọ Kristiani lelẹ, ati lati jẹ orisún ti gbogbo awọn oluṣọ́-agutan ti yio ṣe akoso Ijọ enia nâ titi o fi de opin aiye. Nikẹhin, nigbati O ti ṣe ileri fun wọn pe On yio mâ wà pelu wọn nigbagbogbo titi o fi de opin aiye, O rè òke ọrun loju wọn. Nibẹ̀ l'O joko li ọwọ́ ọtún Ọlọrun Baba rẹ̀; gbogbo agbara li ọrun ati li aiye li a sì fifun U.

## VIII.

### *Isọkalẹ ti Ẹmi-Mimọ́; ipilẹ ti Eklesia (Ijọ enia Ọlọrun).*

Adọta ọjọ́ lẹhin Ajinde Rẹ̀, li ijọ́ Pentekosti ni Jesu-Kristi rán Ẹmí-Mimọ́, ti On ti ṣe ileri fun awọn Apostoli, wá aiye Awọn Apostoli ti o kún fun agbara wâsu Ajinde Jesu-Kristi ati imukuro ẹ̀ṣẹ li orukọ Rẹ̀ ati nipasẹ ẹ̀jẹ rẹ̀ nibigbogbo. Li akokò diẹ nwọn kún aiye gbogbo fun Ihin rere, nwọn sì fa ẹ̀jẹ wọn silẹ lati fi otitọ nâ mulẹ. Ọba Nero, ẹni buburu, ti o sì ní ìwa ìka jù gbogbo awọn ọba lọ, teteko ṣe inunibini si Ijọ awọn enia Ọlọrun; o sì pa awọn apostoli mimọ́ Piteru on Paulu ni ilú Roma. Lẹhin inunibini ekini yi, a bẹ̀rẹsi iṣigun si awọn Ju, ẹnit'o ti mu ọba Roma dide si awọn enia mimọ́, ti o si tì fi awọn apostoli le on lọwọ́. Nigba nâ li a pa Jerusalemu rùn, iná sì jo tempeli ; a sì fi idà pa awọn Ju Nigbanâ li igbé yi ti nwọn ti ke « ki ẹ̀jẹ rẹ̀ (ti Jesu) ki o wà lori wa ati lori awọn ọmọ wa », ṣe lara wọn. Igbẹsan Ọlọrun sì tún lépa wọn titi o fi de oni oloni. Ṣugbọn araiye, ti ibọriṣa ati onirùru ìwa buburu, bà lọkàn jẹ, li a kọ́ lati hùwa titun.

Eklesia ti a ṣe inunibini si nìwọn ọdun ọdún amâ jiyà laikọ̀n si i ; lasan ni gbogbo araiye dimọpọ̀ lati pa a rùn. Iwa mimọ́ awọn ọmọ rẹ̀, igboiya ati iduroṣinṣin awọn martiri rẹ̀ (ẹniti o kú nitori igbagbọ́) sì fun gbogbo orilẹèdẹ li apẹrẹ iṣẹ rere, o sì yi wọn wá si igbagbọ́

Jesu-Kristi. Nigbati Ọlọrun ti pinnu lati fun Eklesia rẹ̀ li isimi. O pè Konstantini ọba Roma, ọmọ-ọdọ rẹ̀, ẹnit'o gbà isìn Kristiani gbọ́ nigbangba pẹlu gbogbo awọn enia rẹ̀; awọn ọba ilẹ aiye si dì ọmọ ati alâbo Eklesia; ati gẹgẹbì ọ̀rọ ti a sọ tẹlẹ nigbani, isìn awọn Katoliki sì tàn ká gbogbo orilẹ-èdè. Awọn Aladamọ̀, ọmọ buburu ti o ti yapa kuro ninu Eklesia katolika, awọn ti Jesu-Kristi ati awọn apostoli rẹ̀ ti sọ tẹlẹ sì dide si i, nwọn sì kọlù gbogbo otitọ igbagbọ́ rẹ̀; sibẹsibẹ igbagbọ́ nâ tubọ̀ fẹsẹmulẹ ṣinṣin. a sì mọ̀ ọ si i. Nipa ẹkọ́ rẹ̀ mimọ́ ati nipa awọn Sakramenti rẹ̀ li Eklesia sọ awọn ọmọ rẹ̀ di mimọ́, awọn ẹniti araiye kò mọ̀; sibẹsibẹ a sì lè ri awọn enia mimọ́ kan t'o lokiki li ọgọgọrun ọdún kọkan. Lârin idanwò ati ewu, awọn Katoliki nreti ajinde gbogbo awọn okú ati ọjọ́ ti Jesu-Kristi yio tún pada wá li ogo rẹ̀, lati bá âye on okú wijọ.

Ib. Tal'Ẹlẹda ọrun on aiye?

Id. Ọlọrun aiyeraiye: Baba, Ọmọ ati Ẹmi-Mimọ́. Ọlọrun ninu Ẹni-mẹta, l'Ẹlẹda ọrun on aiye.

Ib. Tal'akọdá ọkọnri ati obirin?

Id. Akọdá ọkọnri ati obirin l'Adamu on Ẹfa, nwọn sì jẹ baba wa ekini.

Ib. Kil'a jogún l'ọwọ́ wọn?

Id. Ẹṣẹ on ikú l'ajogún l'ọwọ́ wọn.

Ib. Tal'enia olotitọ t'o tete kọ kú l'ôre-ọfẹ Ọlọrun

Id. Ẹni t'o tete kọ kú l'ôre-ọfẹ Ọlọrun li Abẹli, ẹniti ẹgbọ́n rẹ̀ Kaini pa nipa owú.

Ib. Tal'Ọmọ ekeji ti Ọlọrun fifun Adamu l'ipò Abẹli?

Id. Ọmọ ekeji nâ li Sẹti, ninu idiran ẹnit'a pa isìn ati imọ̀ Ọlọrun mọ́.

Ib. Ọlọrun kò ha gb'ẹsan l'ori araiye nitori ẹ̀ṣẹ wọn bi?

Id. Bệni, Ọlọrun gb'ẹsan l'ori araiye nipa kikún omi.

Ib. Nigbanâ kò ha si enia olotitọ l'aiye bi?

Id. Bệni, nigbanâ Noa enia olotitọ wà.

Ib. Ore nla wo l'Ọlọrun ṣe fun Noa?

Id. Ọlọrun pa Noa t'on ti ará ile rẹ̀ mọ́ ninu arki.

Ib. Nipasẹ tani awọn enia tún de aiye?

Id Enia tún de l'aiye nipa awọn ọmọ Noa mẹta: Sẹmu, Kamu ati Jafẹti.

Ib. Tani Ọlọrun ba da Majẹmu?

Id. Ọlọrun ba Abrahamu da Majẹmu.

Ib. Iran tani Abrahamu iṣe?

Id. Iran Sẹmu li Abrahamu iṣe.

Ib. Tani awọn patriarki tabi baba nla?

Id. Awọn patriarki ni Abrahamu, Isaaki ọmọ rẹ̀, Jakobu ọmọ Isaaki, ati awọn ọmọ mejila rẹ̀.

Ib. Jakobu kò l'orukọ mî bi?

Id Bệni, o sì tún njẹ Israẹli; eyi jasi baba ekini awọn ará Israẹli, tabi ti awọn enia Ọlọrun

Ib. Tani gbòngbo awọn ẹ̀ya Israẹli mejila?

Id. Awọn gbòngbo awọn ẹ̀ya Israẹli mejila l'awọn ọmọ Jakobu mejila.

Ib. Ewo ni, ninu awọn ọmọ Jakobu, nipa ẹniti ao bí Jesu-Kristi?

Id. Ao bí Jesu-Kristi lati inu irú-ọmọ Juda wá.

Ib. Inu ilẹ wo ni awọn ọmọ Israẹli ti kọ ṣe ẹrú si?

Id. Nilẹ Egipti, nibi ti nwọn lọ nigbati ìyan yi gbogbo aiye ká.

Ib. Bawo l'a ti gbà awọn ará Israẹli là kuro l'oko-ẹrú?

Id. A gbà wọn là lat'ọwọ́ Mose wá.

Ib. Nipa tani Ọlọrun ti fi ofin fun awọn ará Heberu?

Id. Nipa Mose kannâ.

Ib Tal'o mu wọn lọ s'inu ilẹ ileri?

Id. Joṣua ni.

Ib. Tal'o ṣẹgun ilẹ nâ tán?

Id. Ọba Dafidi ni

Ib. Ẹya tani Dafidi iṣe?

Id Dafidi jẹ ẹ̀ya Juda.

Ib. Ileri pataki wo l'Ọlọrun ṣe fun Dafidi?

Id. Ọlọrun leri fun Dafidi pe Kristi tabi Messia, yio ti inu irú-ọmọ rẹ̀ jade wá.

Ib. Tani kọ́ tempeli ti Jerusalẹmu?

Id. Salomoni ọmọ Dafidi ni.

Ib. Aworan kini tempeli nâ jẹ?

Id. Tempeli nâ j'aworan ti Eklesia katolika ninu eyi ti Ọlọrun fẹ́ k'a sìn On.

Ib. L'abẹ ọba wo l'awọn ẹ̀ya mẹwa yapa kuro ninu isìn Ọlọrun otitọ?

Id. L'abẹ Roboamu ni.

Ib. Tal'olori awọn ọlọtẹ̀ nâ?

Id. Jeroboamu ni, orukọ ẹni t'o d'ibajẹ titi d'oni oloni.

Ib. Kil' ọlọtẹ̀ wọnyi nfi hàn wa?

Id. Awọn ọlọtẹ̀ wọnyi li aworan awọn aladamọ̀ ti o ti yapa kuro ninu Eklesia katolika.

Ib. K'il' awọn ará Israẹli olotitọ ṣe?

Id. Nwọn duro ṣinṣin ninu idapọ mọ̀ ẹ̀ya Juda.

Ib. Awọn Ju a ha reti Kristi bi?

Id. Bệni, nwọn reti Rẹ̀ ati Mose, Dafidi, ninu orin mimọ̀ rẹ̀, ati awọn Woli, ti sọtẹlẹ rẹ̀.

Ib. Njẹ, Jesu-Kristi ti de bi?

Id. Bệni, Jesu-Kristi ti de l'akokò ti Ọlọrun ti da.

Ib. Ọmọ tani Kristi njẹ?

Id. Kristi ni Ọmọ Ọlọrun aiyeraiye ati Maria Wundia mimọ̀.

Ib. Tani Jesu-Kristi yàn lati fi Eklesia Rẹ̀ kalẹ?

Id. O yàn awọn apostoli Rẹ̀ mejila.

Ib. Tal'olori awọn apostoli mejila?

Id. Piteru mimọ̀ l'olori awọn apostoli mejila.

Ib. Tal'o ti i jẹ ipò oyè nâ?

Id. Jesu-Kristi pâpâ ni.

Ib. Lat'ibo l'awọn Biṣọpu at'awọn oluṣọ Eklesia katolika ti wá?

Id. L'at'ọdọ awọn apostoli mejila ni.

Ib. Tal'o tete kọ ṣe inunibini s'Eklesia.

Id. Ọba Nero, ẹni buburu, t'o sì ni ìwa ika julọ, l'o tete kọ ṣe inunibini nâ.

Ib. Tal'awọn t'o tete kọ kú fun otitọ l'abẹ Nero?

Id. Awọn t'o tete kọ kú fun otitọ l'awọn apostoli mimọ̀ Piteru on Paulu.

Ib. Nibo ni nwọn gbé kú?

Id. Nwọn kú n'ilú Roma pâpâ.

Ib. Tal'ọba Roma t'o tete kọ gbà isìn kristiani gbọ̀ nigbangba?

Id. Ọba Konstantini ni, ẹni t'o di ọmọ ati alâbo Eklesia.

---

## ADURA OWURỌ

L'ORUKỌ BABA, ATI ỌMỌ ATI ẸMI-MIMỌ́, AMIN.

Ẹni mẹtalọkan mimọ́ ati ologo julọ, Ọlọrun kan ninu Ẹni mẹta, mo gbagbọ́ pe Iwọ wà nihin nisisiyi, mo foribalẹ niwaju rẹ pẹlu imọ̀ irẹlẹ nla lọkàn mi; tọkàntọkàn l'emi sì fi fun Ọ l'isìn ti ọlá nla rẹ ti kò nipẹkun yẹ fun.

*Iṣe igbagbọ́.*

Ọlọrun mi, gbogbo eyi ti Eklesia Katolika ngbagbọ́ ti o sì nkọ́ wa. l'emi sì gbagbọ́ tọkàntọkàn, nitori Iwọ, ẹniti iṣe otitọ ti kò lè ṣina, ti fi i hàn fun u.

*Iṣe ireti.*

Ọlọrun mi, mo fi igbẹkẹle ṣinṣin reti pe Iwọ o fun mi l'ôre-ọfẹ rẹ l'aiye yi nipa itoye Jesu-Kristi, ati ogo rẹ l'aiye ti mbọ̀ bi mo ba pa ofin rẹ mọ́; nitori Iwọ ti ṣe ileri wọnyi fun mi, Iwọ a sì mâ ṣe olôtọ ninu ileri rẹ.

*Iṣe ifẹni*

Ọlọrun mi, mo fi gbogbo àiya mi, ati gbogbo ọkàn mi, ati gbogbo agbara mi fẹ́ Ọ jù nkan gbogbo lọ, nitori rẹ ni mo sì fẹ́ ẹnikeji mi bi ara mi.

(Ẹ dupẹ l'ọwọ́ Ọlọrun nitori ôre ọfẹ ti o ti fun nyin, ki ẹ sì fi ara nyin fun U).

Ọlọrun mi, mo fi irẹlẹ ọkàn dupẹ l'ọwọ́ rẹ nitoriti Iwọ ti dá mi li aworan rẹ, ti Iwọ sì ti fi ẹ̀jẹ iyebiye ti Ọmọ rẹ olufẹ ra mi pada, ti Iwọ sì ti sọ mi di kristiani, ati nitori gbogbo ôre-ọfẹ ti Iwọ ti ṣe fun mi titi d'ọjọ́ oni yi. Iṣeun ifẹ́ rẹ sì tún ni ti mo fi ri ọjọ́ oni yi; nitorinâ ni mo fẹ́ lò ọjọ́ yi ni sisìn rẹ nikansọsọ. Gbogbo ìro, ọ̀rọ, iṣẹ, ati irora mi ninu ọjọ́ yi ni mo fi fun Ọ. Oluwa, bukún fun gbogbo nkan wọnyi, ki ọkan ninu wọn máṣe lè wà ti kò kún fun ifẹ́ rẹ, ti kò sì ṣe aferi ogo rẹ ti o tobi julọ.

*(Iṣe ipinnu lati sá fun ẹ̀ṣẹ, ati lati hùwa rere).*

Oluwa Jesu, alapẹrẹ mimọ́ ti ìwa pipé ti o tọ́ ki awa mâ naga si, gbogbo agbara mi ni mo fẹ́ ti tẹramọ́ isọ ara mi dabi tirẹ loni ati ijẹ ọlọkàn tutù, onirẹlẹ, oniwa mimọ́, onitara fun iṣẹ Ọlọrun, onisùru, olufẹni ati oniteriba fun ifẹ́ Ọlọrun, gẹgẹbi Iwọ; emi o sì gbiyanju nipataki lati má tún ṣubu loni sinu awọn ẹ̀ṣẹ ti mo dá nigbakugba, ati awọn ti mo sì n'ifẹ́ tôtọ lati kọ̀ silẹ.

*(Ẹ jẹ k'a bère ôre-ọfẹ́ ti awa nṣe alaini lọdọ Ọlọrun.*

Ọlọrun mi, Iwọ mọ̀ ìwa ailera mi, ati pe emi kò lè ṣe ohun kan laisi iranlọwọ́ ôre-ọfẹ rẹ; máṣe sẹ́ mi, Ọlọrun mi, fi ôre-ọfẹ fun mi niwọn aini mi, ki o sì fun mi li agbara to lati sá fun ohun buburu ti Iwọ kilọ, ati lati ṣe iṣẹ rere ti Iwọ ti pa laṣẹ, ati lati fi sùru jiyà gbogbo ti o lè wù Ọ lati rán si mi.

*Baba wa, etc.*

Baba wa, ti mbẹ̀ l'orun; ọ̀wọ l'oruko rẹ; ijọba rẹ de; ifẹ́ ti rẹ ni k'a ṣe l'aiye, bi nwọn ti nṣe l'orun.

Fun wa l'onjẹ ọjọ́ wa l'oni; dari ẹ̀ṣẹ wa jì wa, bi a ti ndari ẹ̀ṣẹ jì awọn t'o ṣẹ̀ wa; má fà wa sinu ìdanwò; ṣugbọn gbà wa kuro ninu tulasin. Amin.

*Ikí Angẹli.*

Mo kí O Maria, O kún fun ôre-ọfẹ, Oluwa mbẹ̀ pẹlu rẹ; alabukún fun ni Iwọ ninu awọn obiri, alabukún fun sì ni eso inu rẹ, Jesu.

Maria mimọ́, Iyá Ọlọrun, gbadua fun wa, otoṣi ẹlẹṣẹ, nisisiyi, ati l'akokò ikú wa. Amin.

*Simboli.*

Mo gbà Ọlọrun Baba Olodumare gbọ́, Ẹlẹda orun on aiye; mo gbà Jesu-Kristi gbọ́, Ọmọ rẹ̀ kanṣoṣo, Oluwa wa, Ẹni t'a ti Ẹmi-Mimọ́, l'oyún; Ẹni t'a bí ninu Maria Wundia; Ẹni t'o jiyà l'ọwọ́ Pontiu Pilatu, Ẹni t'a kàn mọ́ agbelebu, Ẹni t'o kú, t'a sì sin; O sọkalẹ rè ipò okú; n'ijọ́ kẹta O tún jinde kuro ninu okú; O rè òke orun; O sì joko l'ọwọ́ ọtún Ọlọrun Baba Olodumare; nibẹ̀ ni yio gbé ti pada wá ba âye on okú wijọ.

Mo gbà Ẹmi-Mimọ́ gbọ́; ati Eklesia katolika mimọ́; ati idapọ awọn Enia-Mimọ́; idarijì ẹ̀ṣẹ; ajinde ará nisà okú; ati ìye ti kò nipẹkun. Amin.

*Confiteor, etc.*

Mo jẹwọ́ fun Ọlọrun Olodumare; fun Maria alabukún, lailai wundia, fun Mikaeli alabukún, olori awọn Angẹli; fun Johani-Batisti alabukún; fun Apostoli mimọ́, Piteru on Paulu; fun gbogbo awọn enia mimọ́ (ati fun iwọ Baba); pe, mo ti d'ẹ̀ṣẹ pupọ̀ nipa ironu, nipa ọ̀rọ ati nipa iṣẹ. Ijẹbi mi ni, ijẹbi mi ni, ijẹbi nlanla mi ni; nitorinâ ni mo bẹ̀ Maria alabukún, lailai wundia; Mikaeli alabukún, olori awọn Angẹli; Johani-Batisti alabukún; awọn Apostoli mimọ́, Piteru on Paulu; gbogbo awọn enia mimọ́ (ati iwọ Baba); k'ẹnyin k'o gbadua lọdọ Oluwa Ọlọrun wa fun mi.

K'Ọlọrun Olodumare k'o ṣânu fun wa, k'o dari ẹ̀ṣẹ wa jì wa k'o sì mu wa de inu aiye ti kò nipẹkun. Amin.

K'Oluwa Olodumare ati alânu julọ, k'o fi fun wa ni idarijì, ifijì ati imukuro ẹ̀ṣẹ wa. Amin.

*(Ẹ jẹ k'a kigbe pè Maria mimọ́, Angẹli olutọju wa ati enia mimọ́ alâbo wa).*

Wundia mimọ́, iyá Ọlọrun, iyá ati alâbo mi, mo fi ara mi sabẹ àbo rẹ; pẹlu igbẹkẹle l'emi sì fi ara mi le ânu rẹ lọwọ́. Iyá olinurere, jẹ ibi àsasi mi ninu iponju mi, itunu mi ninu irora mi, ati alagbawi mi lọdọ Ọmọ rẹ Ọlọrun loni, niwọn gbogbo ọjọ́ aiye mi, ati nipataki l'akokò ikú mi.

Angẹli orun, amọ̀na mi olotitọ, ati olufẹ jẹ k'emi lè ri ôre-ọfẹ gbà, lati fetisi imisi rẹ mimọ́, ati lati dari iṣiṣe mi tobệ ki emi má lè

yapa rara kuro l'ọna ofin Ọlọrun. Ẹnia mimọ́, oruko ẹniti mo gbà nipa ọlá, dâbobo mi, ki o sì gbà adura fun mi, k'emi lè mâ sìn Ọlọrun gẹgẹ bi iwọ ti sìn I l'aiye yi, k'emi sì lè ba ọ yìn I logo li ọrun rere titi aiye ti kò nipẹkun. Amin.

---

## Litani ti orukọ Jesu

Oluwa, ṣânu fun wa.
Kristi, ṣânu fun wa.
Oluwa, ṣânu fun wa.
Jesu gbọ́ ti wa,
Jesu, gbà adura wa,

Ọlọrun, Baba ọrun,
Ọlọrun Ọmọ, Olurapada aiye,
Ẹmi-Mimọ́ Ọlọrun,
Trinitati mimọ́ Ọlọrun kan,
Jesu, Ọmọ Ọlọrun alâye,
Jesu, idara ṣaka ti Baba,
Jesu, iran didara ti imọlẹ ainipẹkun,
Jesu, ọba ogo,
Jesu, ôrùn ododo,
Jesu, Ọmọ Maria Wundia,
Jesu, oninure,
Jesu, oniyanu,
Jesu, Ọlọrun alagbara,
Jesu, Baba aiye ti mbọ̀,
Jesu, Angẹli igbimọ̀ pipe,
Jesu, onipọ̀ julọ,
Jesu, oninu tutù ati titẹ,
Jesu, olufẹ ìwa mimọ́,
Jesu, olufẹ wa,

Ṣânu fun wa.

Jesu, Olọrun alafia,
Jesu, baba ìye,
Jesu, apẹrẹ ìwa mimọ́ gbogbo,
Jesu, olusọji ẹmí wa,
Jesu, Olọrun wa,
Jesu, âbo wa,
Jesu, baba awọn otoṣi,
Jesu, iṣura awọn olòtitọ,
Jesu, oluṣọ́ rere,
Jusu, imọlẹ tôtọ,
Jesu, ọgbọ́n ailopin,
Jesu, iṣeun ailala,
Jesu, ìye ati ọ̀na wa.
Jesu, ayọ̀ awọn Angẹli,
Jesu, ọba awọn woli,
Jesu, olukọ awọn apostoli,
Jesu, akọgbọ́n awọn Efangelisti,
Jesu, agbara awọn t'o kú fun otitọ,
Jesu, imọlẹ awọn t'o kú l'òre-ọfẹ,
Jesu, ìwa mimọ́ awọn Wundia,
Jesu, adé enia mimọ́ gbogbo,

Ṣánu fun wa.

Ṣe sùru, darijì wa, Jesu.
Ṣe sùru, gbà adura wa, Jesu.

Ninu ibi gbogbo,
Ninu èṣẹ gbogbo,
Ninu ibinu rẹ,
Ninu ẹgẹ́ èṣu,
Ninu ẹmí panṣaga,
Ninu ikú ainipẹkun,
Ninu ẹgan imọlẹ rẹ mimọ́,
Nipa misteri inkarnasioni mimọ́ rẹ,
Nipa ibí rẹ,
Nipa igba ewé rẹ,

Gbà wa là, Oluwa.

Nipa ìye rẹ bi Ọlọrun,
Nipa awọn iṣẹ rẹ,
Nipa iwaya ija ati ijiyà rẹ,
Nipa agbelebu ati ikọsilẹ rẹ,
Nipa awọn ibanujẹ rẹ,
Nipa ikú ati isìn rẹ,
Nipa ajinde rẹ.
Nipa igoke rè ọrun rẹ,
Nipa awọn ayọ̀ rẹ,
Nipa ogo rẹ,

Gbà wa là, Oluwa.

Ọdọ agutan Ọlọrun, ti o kó ẹ̀ṣẹ aiye lọ, darijì wa, Jesu.
Ọdọ agutan Ọlọrun, ti o kó ẹ̀ṣẹ aiye lọ, gbà adura wa, Jesu.
Ọdọ agutan Ọlọrun, ti o kó ẹ̀ṣẹ aiye lọ, ṣânu fun wa, Jesu.
Jesu, gbọ̀ ti wa.
Jesu, gbà adura wa.

*Adura*

Oluwa Jesu-Kristi, Iwọ ẹniti o wipe : bère, ao sì fi fun nyin ; wá kiri, ẹnyin o sì ri ; kankùn, ao sì ṣí silẹ fun nyin, awa mbẹ̀bẹ lọdọ rẹ, k'O daná ifẹ́ rẹ li ọkàn wa, ki awa lè mâ sìn O tọkàntọkàn ; lai ki awa má sì ṣe dawọduro lati yìn O, Iwọ ẹniti o wà, t'o sì jọba aiye ainipẹkun. Amin.

**Ofin Ọlọrun.**

1. Iwọ kò gbọdọ l'Ọlọrun mì niwaju mi. Iwọ kò gbọdọ yá erekere fun ara rẹ, tabi awo-

ran nkan ti mbẹ l'oke ọrun, tabi ti nkan ti mbẹ nisalẹ ilẹ, tabi ti nkan ti mbẹ ninu omi nisalẹ ilẹ; iwọ kò gbọdọ bọ wọn, bẹ̀ni iwọ kò gbọdọ sìn wọn.

2. Iwọ kò gbọdọ pè orukọ Olọrun lasan.
3. Pa ijọ́ Oluwa mọ́.
4. Bọ̀wọ fun baba on iyá rẹ.
5. Iwọ kò gbọdọ pa enia.
6. Iwọ kò gbọdọ ṣe panṣaga.
7. Iwọ kò gbọdọ jale.
8. Iwọ kò gbọdọ jẹri eke si ẹnikeji rẹ.
9. Iwọ kò gbọdọ ṣ'ọju kokoro si obiri ẹnikeji rẹ.
10. Iwọ kò gbọdọ ṣ'ọju kokoro si ohun ẹnikeji rẹ.

**Ofin Eklesia.**

1. K'a pa ọjọ́ Oluwa ati awọn ọjọ́ mimọ́ ti Eklesia mọ́ ni mimọ́ nipa gbigbọ́ misa ati nipa fifi gbogbo iṣẹ silẹ.
2. K'a jẹwọ́ ẹ̀ṣẹ wa, b'o ti wù k'o ri, lârin kan l'ọdún.
3. K'a gbà komunioni mimọ́, nipataki l'akokò paska.
4. K'a gbawẹ nigba kuadragesima, ninu awọn akokò mẹrin t'ọdún, ati l'ijọ́ vigili (awọsun).
5. K'a máṣe jẹran l'ijọ́ ẹkẹfa ọsẹ.
6. K'a dá owó fun iranlọwọ́ awọn saserdoti.
7. Iwọ kò gbọdọ gbeyawo l'aigbà sakramenti matrimoni, tabi l'akokò ti a da ni lẹkùn, ati ninu ése melokan ti ibatan ẹni, ati l'ọnakọna ti Eklesia kò gbà.

*Angẹlus.*

Angẹli Oluwa jiṣẹ fun Maria.
Ati on yún nipa agbara Ẹmi-mimọ́. Mo kí Ọ Maria, etc.
Sáwo ọmọbirin ọdọ ti Oluwa.
Ki o ri fun mi gẹgẹ bi ọ̀rọ rẹ. Mo kí Ọ Maria, etc.
A sì sọ Ọrọ di ara.
On sì nba wa gbé. Mo kí Ọ Maria, etc.
Gbà adura fun wa, Iyá mimọ́ Ọlọrun.
K'awa lè yẹ fun awọn ileri Kristi.

*Ẹ jẹ k'a gbà adura.*

Oluwa, awa mbẹ̀bẹ lọdọ rẹ, tú ôre-ọfẹ rẹ sinu ọkàn wa, ki awa t'o ti mọ̀ isọdi enia ti Jesu-Kristi, Ọmọ rẹ, nipa iṣẹriran ti Angẹli kan k'a lè de ibi ogo ajinde rẹ, nipa agbelebu ati ijiyà rẹ, nipasẹ Jesu-Kristi kannâ, Oluwa wa. Amin.

---

## ADURA ALẸ.

Ọlọrun mi, iwọ t'o wà nihin nisisiyi, mo foribalẹ niwaju rẹ pẹlu imọ̀ irẹlẹ nla l'ọkàn mi. Mo gbà Ọ gbọ́, nitoriti iwọ ṣe otitọ pâpâ; mo ni ireti si Ọ nitori iṣeun rẹ ti kò nipẹkun; mo sì fẹ́ Ọ tọkàntọkàn, nitori ifẹ́ ti kò pari l'iwọ yẹ fun; nitori rẹ li emi sì fẹ́ ẹnikeji mi bi ara mi.

*Ișe idupẹ.*

Olorun mi, opẹ wo l'emi o fi fun O nitori gbogbo ôre ti emi ti gbà lọwọ rẹ? Iwọ ti ranti mi, Iwọ sì ti fẹ mi lati aiyeraiye wá; iwọ ti dá mi li aworan rẹ. iwọ ti fi Ọmọ rẹ olufẹ fun ikú ẹgan lori agbelebu lati ra mi pada; iwọ ti sọ mi di ọmọ Eklesia rẹ mimọ, ati lojojumọ li iwọ sì tún kún mi fun ọpọ ôre rẹ. Ọlọrun mi, opẹ wo l'emi lè ṣe fun O nitori ọpọ iṣeun itẹ rẹ yi? Gbogbo ẹnyin enia mimọ ati Angẹli, ẹ dapọmọ mi lati yìn Ọlọrun alânu, ẹniti kò dẹkùn lati ṣôre fun ọkan ninu awọn ẹdá rẹ t'o jẹ alaiyẹ ati alaimôre julọ.

*(Ẹ jẹ k'a bère imọlẹ lọdọ Ọlọrun lati mọ ẹ̀ṣẹ wa).*

Emi-Mimọ, olorisùn imọlẹ, tú òkunkun ká, t'o pa irira ati odi ẹ̀ṣẹ mọ kuro loju mi. Ọlọrun mi, jẹ k'emi lè korira ẹ̀ṣẹ niwọn bi iwọ ti korira rẹ, k'emi má ṣe bẹ̀ru nkan mì jù bi ati tún dẹ̀ṣẹ l'igba ti mbọ lọ.

*(Ẹ jẹ k'a wâdi ọkàn wa ti ẹ̀ṣẹ ti a dá si Ọlọrun, si ẹnikeji wa, ati si ara wa tikalawa).*

Oluwa, kiyesi i, itiju bò mi mọlẹ, inu mi sì bajẹ gidigidi nitori awọn ẹ̀ṣẹ mi. Iwaju rẹ l'emi wà lati korira wọn tọkàntọkàn, pẹlu ikànu tôtọ, nitori ti mo ti ṣẹ̀ O, Ọlọrun olinurere ati olufẹ julọ. Mo fi irẹlẹ ọkàn bère idarijì gbogbo ẹ̀ṣẹ mi lọdọ rẹ. Mo sì bẹ̀ O, k'o fi ôre-ọfẹ fun mi lati rònupiwada nitôtọ ati lati kànu fun ẹ̀ṣẹ mi lati ọjọ oni lọ titi d'oju ikú mi.

*Iṣe ipinnu lati má tún dẹṣẹ mọ́.*

Olọrun mi, bawo ni inu mi yio ti dùn to, ibaṣepe emi kò ti dẹṣẹ si ọ rara! Ṣugbọn bi mo ti jẹ otoṣi to lati ṣaiwù ọ, mo fẹ́ fi ibanujẹ ti mo kún fun nitori ẹ̀ṣẹ mi hàn fun ọ, nipa ihùwa mi t'o yatọ patapata si eyiti mo ti hù titi di akokò yi. Lati isisiyi lọ ni mo kọ̀ ẹ̀ṣẹ ati nkan t'o mu mi dẹ̀ṣẹ silẹ, nipataki ẹ̀ṣẹ ti mo ṣubu si nipa ailera nigbakugba.

Bi iwọ ba fiyesi i lati fun mi li ôre-ọfẹ rẹ, bi mo ti bère lọwọ́ rẹ, bi emi sì ti reti rẹ̀, emi o gbiyanju lati ṣe iṣẹ isìn mi, ati bi kristiani, bi o ti yẹ; ki yio si nkan ti yio lè da mi duro nigbati o jẹ iṣẹ mi ni lati sìn Ọ. Amin.

Baba wa ti mbẹ l'ọrun, etc.

Mo kí Ọ Maria, Credo et Confiteor, etc.

*(Ẹ jẹ k'a fi ara wa le àbo Ọlọrun, Maria mimọ́ ati enia mimọ́ lọwọ́).*

Olọrun mi, bukún fun isimi ti mo fẹ́ gbà lati mu agbara mi bọ sipò, ki emi lè sìn Ọ bi o ti yẹ.

Wundia mimọ́, Iyá Olọrun mi ati lẹhin rẹ ireti mi nikan, Angẹli rere mi, alàbo mi mimọ́, ẹ gbà adura fun mi, ki ẹ sì dabobo mi l'oru yi, niwọn gbogbo ọjọ́ aiye mi, ati nipataki l'akokò ikú mi. Amin.

*(Ẹ jẹ k'a gbadura fun awọn onigbagbọ́ alàye ati fun awọn olododo t'o ṣe alaisi :)*

Olọrun, da ibukún rẹ sori Papa mimọ́ ati Bisọpu wa olufẹ, si gbogbo awọn olori wa nipa t'ẹmi ati t'ara, si awọn òbi wa, olòre, ọrẹ́ ati ọtá wa.

Ran awọn talakà, awọn ondè, olupọnju, arinna, alaisàn ati awọn t'o nkú lọ lowọ́. Yí awọn aladamọ̀ pada si igbagbọ́ tôtọ, ki o sì fi imọlẹ fun awọn keferi ki nwọn lè mọ̀ Ọ l'Ọlọrun wọn, ki nwọn sì mâ sìn Ọ.

Ọlọrun ṣânu fun ẹmí awọn olododo ti mbẹ l'ibi iná iwẹnumọ́; fi opin si ijiyà wọn, k'o sì fun awọn ẹniti emi kò gbọdọ máṣai gbadura fun fi isimi ati imọlẹ ti kò nipẹkun. Amin.

## Litani ti Maria mimọ́.

Oluwa, ṣànu fun wa.
Kristi, ṣânu fun wa.
Oluwa, ṣânu fun wa.
Kristi, gbọ́ ti wa.
Kristi, gbà adura wa.
Ọlọrun, Baba ọrun, ṣânu fun wa.
Ọlọrun, Ọmọ olurapada aiye, ṣânu fun wa.
Ọlọrun, Ẹmi-Mimọ́, ṣânu fun wa.
Trinitati mimọ́, Ọlọrun kan, ṣânu fun wa.

Maria mimọ́,
Iyá mimọ́ Ọlọrun,
Wundia mimọ́ ninu awọn Wundia,
Iyá Kristi,
Iyá ti ôre-ọfẹ bi Ọlọrun,
Iyá oniwa mimọ́ julọ,
Iyá ailẹgán rara,
Iyá lailai wundia.
Iyá alaileri,
Iyá olufẹ́,
Iyá oniyanu,
Iyá Ẹlẹda wa.
Iyá Olugbala wa,

Gbadura fun wa.

Wundia ọlọgbọ́n julọ,
Wundia ọlọlá julọ,
Wundia t'o yẹ fun iyìn,
Wundia alâgbara,
Wundia alânu.
Wundia olôtitọ,
Digi ti ododo,
Ibujoko ti ọgbọ́n aiyeraiye,
Orisùn ayọ̀ wa,
Ohun elo ẹlẹmi,
Ohun elo oniyebiye,
Ohun elo olufọkansìn julọ,
Itaná ijinlẹ,
Ile iṣọ́ ti Dafidi,
Ile iṣọ́ t'a fi ehín erin kọ́,
Ile t'a fi wura kọ́,
Apoti majẹmu,
Ilẹkùn ọrun,
Irawọ kutukutu owurọ,
Ilera awọn alarùn.
Àbo awọn ẹlẹṣẹ,
Òlutunu awọn onibanujẹ,
Oluranwọ́ awọn kristiani.
Olori awọn Angẹli,
Olori awọn Patriarki,
Olori awọn Woli,
Olori awọn Apostoli.
Olori awọn t'o ti kú fun otitọ,
Olori awọn t'o kú l'ôre-ọfẹ Ọlọrun.
Olori awọn Wundia,
Olori awọn enia mimọ́ gbogbo,
Ayâba ti a loyún lailẹṣẹ akọṣe,
Ayâba ti Rosario mimọ́ julọ,

Gbadura fun wa.

Ọdọ agutan Ọlọrun t'o kó ẹ̀ṣẹ aiye lọ,
 dariji wa Oluwa.
Ọdọ agutan Ọlọrun t'o kó ẹ̀ṣẹ aiye lọ,
 gbà adura wa Oluwa.
Ọdọ agutan Ọlọrun t'o kó ẹ̀ṣẹ aiye lọ,
 ṣânu fun wa.

*Ẹ jẹ k'a gbà adura.*

Oluwa, awa mbẹ̀bẹ lọdọ rẹ, k'o bẹ̀ ile yi wò, k'o sì lé gbogbo ikẹkun ti ẹ̀ṣu ọtá wa lè dẹ silẹ fun wa kuro ninu rẹ̀. Jẹ ki awọn Angeli rẹ mimọ́ gbe inu rẹ̀ lati pa wa mọ́ l'alafia; ki ibukún rẹ sì lè mâ wà lori wa nigbagbogbo; nipasẹ Jesu-Kristi, Ọmọ rẹ nikanṣoṣo. Amin.

Gbogbo ẹnyin enia mimọ́, ẹnyin t'o ti ni ôre-ọfẹ lati de ibi ogo, ẹ jẹ k'emi lè ri ohun meji gbà l'ọdọ ẹniti iṣe Ọlọrun ati Baba ti gbogbo wa, eyiyi ni pe k'emi máṣe dẹ̀ṣẹ nla si Ọlọrun rara, k'On sì mu eyiti o lè ṣaiwù U kuro lọdọ mi. Amin.

Fransisi Ṣavieri mimọ́, gbadua fun wa.

*Adura* Salve Regina (*lẹhin Misa*).

A kí ọ, ayâba mimọ́, Iyá wa alânu; a kí ọ gidigidi; Iwọ jẹ ìye, orisùn ayọ̀ ati ireti wa. A ke pe si ọ, awa ọmọ arinna otoṣi ti Ẹfa, a kẹdun si ọ nâ, pẹlu ibanujẹ ati omije ninu afonifoji imi-ẹdun yi. Njẹ alagbawi wa, fi oju ânu rẹ wò wa; ati lẹhin àjo-ero wa, sá fi hàn wa li Jesu alabukún fun eso inu rẹ. Nitori ânu ni tirẹ, iṣeun ni tirẹ, inure ni tire, O Maria Wundia.

*Deus refugium nostrum, etc.*

Ọlọrun, olupamọ́ ati agbara wa, fi oju rere wò awọn enia rẹ ti nkepe si ọ; k'O sì f'etí ânu on iṣeun rẹ si adura t'a ngbà fun iyipada awọn ẹlẹṣẹ ati fun omnira ati igbega ti Eklesia mimọ́, iyá wa. A mbẹ̀ Ọ nipa ẹ̀bẹ Maria iyá Jesu, Wundia ologo ati alailẹṣẹ; nipa ẹ̀bẹ Josefu mimọ́, ọkọ rẹ̀; nipa ẹ̀bẹ awọn Apostoli Piteru on Paulu, ati ti gbogbo enia mimọ́: nitori Jesu-Kristi Oluwa wa. Amin.

Mikaeli arkangẹli mimọ́, ṣọ́ wa loju ìja; gbà wa lọwọ́ agbara odi ati idanwò ẹ̀ṣu; a mbẹ̀ ọ, ṣe sùru, ki Ọlọrun k'o kilọ fun u. Iwọ nâ, olori awọn ọmọ ogun ọrun, l'agbara Oluwa, lé ẹ̀ṣu, t'on ti awọn ẹgbẹ rẹ̀ buburu iyokùn, kuro lọ s'ọrun apâdi, awọn ti nrin kakiri aiye fun egbé awọn ọkàn wa. Amin.

*Memorare.*

Maria Wundia olinure julọ, ranti pe Iwọ kò ti kọ̀ silẹ ri rara ẹnikẹni t'o sapamọ́ lọdọ rẹ, t'o sì tọrọ ânu, àbo tabi iranlọwọ́ rẹ. Emi nâ otoṣi, pẹlu ibanujẹ mo tọ̀ ọ wá, iyá mi, Wundia awọn wundia, nidaju tán pe Iwọ yio ṣe ka ẹ̀bẹ on adura mi si. Iyá Jesu mâ ṣaifi etí on ojure rẹ si mi. Amin.

### Ișe nișaju komunioni.

*Ișe Igbagbọ́ ati Ireti.*

Jesu Olugbala, tọkàntọkàn l'emi gbagbọ́ pe Iwọ wà ninu Hostia mimọ́ yi, ati pe ni gbigbà a, emi yio gbà ara, èjẹ, ẹmi ati ìwa rẹ bi Ọlọrun, nitori Iwọ ti șe otitọ pâpâ l'o ti wí bẹ̀.

*Ișe Ibọ ati Irẹlẹ.*

Jesu Oluwa ati Ọlọrun mi, mo fi irẹlẹ foribalẹ niwaju Rẹ ninu Hostia; mo sì jẹwọ́ tinutinu pe emi kò yẹ ki Iwọ ba wọ̀ inu mi; șugbọn sọ kiki ọ̀rọ kan, ao sì mu ọkàn mi larada.

*Ișe Iféni ati Ifẹ́.*

Jesu ayọ̀ ati alafia mi, mo fi gbogbo àiya mi ati gbogbo ọkàn mi, ati gbogbo agbara mi fẹ́ Ọ jù ohun gbogbo lọ: ọkàn mi nmihẹlẹ si Ọ, fi ânu Rẹ nla wá gbe inu mi, ki ngbe inu Rẹ titi.

### Ișe lẹhin komunioni.

*Ișe Ibọ.*

Jesu, Ọdọ agutan Ọlọrun, t'a ti rù lẹbọ fun igbalà araiye, mo tẹriba niwaju Rẹ, ni didapọmọ́ ibọ t'awọn Angẹli pẹlu enia mimọ́ nfi fun Ọ l'ọrun rere.

*Işe Idupẹ.*

Kini emi o ha fun Ọ, Jesu, nitori ẹbun nla t'o ti şe fun mi, ni fifi ara rẹ fun mi? Mo bẹ Ọ, gbà ara mi, ọkàn mi ati gbogbo ẹni mi ti mo yà s'ọtọ fun ogo rẹ nisisiyi; k'O sì fi mi şe gẹgẹ bi ifẹ rẹ.

*Işe Ibère.*

Jesu, Olugbala mi rere, mo fẹ jẹ ti Rẹ lai; má jẹ k'èşu bori mi, tabi ki nsọ işura iyebiye ti mo ni nù. Gbà mi là kuro ninu ẹşe, ati ninu idanwò gbogbo; mu mi l'agbara lati fẹ ati lati sìn I titi de amidẹkun mi. Amin.

---

## TI IŞẸ OJỌ KRISTIANI.

Ib. Kil'o yẹ k'iwọ tetekọ şe, nigbati iwọ jí l'owurọ?

Id. O yẹ k'emi şe àmi agbelebu, nigbati mo jí l'owurọ, k'emi sì gbadua kukuru kan, gẹgẹ bi: Ọlọrun mi, mo fi àiya ati ọkàn mi fun ọ.

Ib. Bawo l'o ti yẹ k'iwọ dide l'owurọ?

Id. O yẹ k'emi fi iyara dide, k'emi sì fi imojusá ati tọwọtọwọ wọ aşọ mi, lẹhin eyi o tọ k'emi kunlẹ, k'emi sì kà adua owurọ mi.

Ib. O yẹ pẹlu k'iwọ lọ gbọ Misa, bi iwọ ba ri àye bi?

Id. Bẹni, o yẹ k'emi lọ gbọ Misa, bi mo ba ri àye, nitoripe kò si işe ifokànsìn kan t'o dara, t'o sì lanfani jù Misa lọ.

Ib. O dara fun o lati ṣe àṣaro lojojumọ niti ikú, idajọ, ọrun rere ati ọrun-apâdi, ati niti aiye ati ijiyà Oluwa Jesu-Kristi bi?

Id. Bêni, o dara fun mi lati ṣe àṣaro niti ohun wọnyi lojojumọ

Ib. O yẹ k'iwọ kà iwe rere nigbakugba bi?

Id. Bêni, o yẹ k'emi kà iwe rere nigbakugba, gẹgẹ bi Iwe mimọ́ Ọlọrun, iwe iṣafarawé Jesu-Kristi, iwe ìtan aiye awọn Enia mimọ́, ati iwé rere mî, t'o lè bọ́ igbagbọ́ ati ifọkànsìn mi, t'o sì jẹ ihamọra fun mi si ẹkọ́kẹkọ́ t'aiye yi?

Ib. Bawo l'o ti yẹ k'iwọ lò ohun jijẹ, ohun mimu, isimi ati ire ṣiṣe si?

Id. O yẹ k'emi lò gbogbo ohun wọnyi lairekọja, pẹlu ifẹ lati wù Ọlọrun, ati nipa gbigbadua si Ọlọrun n'ipilẹṣẹ ati n'ipari wọn.

Ib. Bawo l'o ti yẹ k'iwọ sọ iṣẹ ôjọ rẹ di mimọ́?

Id. O yẹ k'emi sọ iṣẹ ôjọ mi di mimọ́, nipa gbigbé ọkàn mi soke si Ọlọrun nigbati mo nṣe wọn l'ọwọ́, ati nipa gbigbadua kukuru kan si I.

Ib. Kil'o yẹ k'iwọ ṣe, nigbati èṣu ndan ọ wò lati d'ẹ̀ṣẹ?

Id. Nigbati èṣu ndan mi wò lati d'ẹ̀ṣẹ, o yẹ k'emi ṣe ami agbelebu, k'emi sì k'igbe pe Ọlọrun wipe: Ọlọrun mi, gba mi là, bikoṣe bệ, mo ṣegbé.

Ib. Bi iwọ ti ṣubu s'inu ẹ̀ṣẹ, kil'o yẹ k'iwọ ṣe?

Id. O yẹ k'emi fi ironu wolẹ lẹba ẹsẹ̀ Jesu-Kristi, k'emi sì fi irẹlẹ ọkàn bère idariji l'ọwọ́ rẹ̀ nipa kikà iṣe ikanu ẹ̀ṣẹ tọkàntọkàn.

Ib. Nigbat'Ọlọrun ba ran iponju, tabi aisan, tabi ijiyà kan si ọ, kil'o yẹ ki iwọ wí?

Id. Nigbat'Ọlọrun ba ran ipọnju, etc., si mi o yẹ k'emi wipe : Ọlọrun, ṣe gẹgẹ b'ifẹ́ Rẹ, mo fi sùru gbà nkan yi nitori ẹ̀ṣẹ mi.

Ib. Adura kukuru wo l'o yẹ k'iwọ ka nigbakugba l'akokò ọjọ́ ?

Id. O yẹ k'emi kà adura ti Eklesia bún indulgensi si, gẹgẹ bi : Ogo ni fun Baba, etc. ; Jesu, ṣânu fun mi, Maria mimọ́, ran mi l'ọwọ́.

Ib. Ewo l'adura t'a mâ kà si Angẹli olutọju wa ?

Id. Adura nâ l'eyi : Angẹli mimọ́, iwọ ẹniti Ọlọrun ti fi mi le l'ọwọ́, mo mbẹ̀ ọ, dâbobo mi l'oni k'o sì pa mi mọ́ kuro ninu ẹ̀ṣẹ ati buburu gbogbo.

Ib. Bawo l'o ti yẹ k'iwọ pari ọjọ́ rẹ ?

Id. O yẹ k'emi pari ọjọ́ mi nipa kikunlẹ ati kikà adura alẹ mi.

Ib. Lẹhin adura alẹ, kil'o yẹ k'iwọ ṣe ?

Id. O yẹ k'emi lọ dubulẹ tọ̀wọtọ̀wọ, k'emi ronu ti ikú, k'emi sì fi ọkàn mi le Ọlọrun l'ọwọ́.

# IKEKURU
# TI KATEKISMU

## ẸKỌ́ ISAJU

Ibère. — Kristiani ni iwọ?
Idahun. — Bệni Kristiani l'emi nipa ôreọfẹ Ọlọrun.
Ib. — Kini Kristiani?
Id. — Kristiani l'ẹni t'o ti gbà Ibatisi, t'o gbagbọ́, t'o sì jẹwọ́ ẹkọ́ Jesu-Kristi.
Ib. — Ewo l'àmi kristiani?
Id. — Ami agbelebu.
Ib. — Bawo ni iwọ ti nṣe àmi agbelebu?
Id. — Mo fi ọwọ́ ọtun s'iwaju ori ati s'aiya, l'ẹhinnâ s'ejika osìn ati s'ọtun; mo sì wí l'ojukannâ: l'orukọ Baba, ati Ọmọ, ati Ẹmi-Mimọ́. Amin.
Ib. — Tal'o dá wa, t'o sì fi wa s'aiye yi?
Id. — Ọlọrun l'o dá wa, t'o sì fi wa s'aiye yi.
Ib. — Kini Ọlọrun?
Id. — Ẹmí ni Ọlọrun t'o wà lati aiyeraiye t'o sì jẹ pipe ailopin, Ẹlẹda ati Oluwa ọrun on aiye.
Ib. — Nibo ni Ọlọrun wà?
Id. — Ọlọrun wà nibigbogbo, o sì mọ̀, sa sì ri, o sì gbọ́ ohun gbogbo titi ìro ikọkọ ọkàn wa.
Ib. — Nitori kini Ọlọrun fi wa s'aiye yi?
Id. — Ọlọrun fi wa s'aiye yi lati mọ̀ O, lati fẹ́ Ẹ, ati lati sìn I l'aiye yi, ati nipa ọ̀na yi, lati lọ s'ọrun rere jẹ alafia ainipẹkun.

## ẸKỌ́ EKINI

**Ti awọn otitọ ti a ba mâ gbagbọ́.**

Ib. — Nibo ni awọn pataki otitọ t'a ba mâ gbagbọ́ gbe wà?

Id. — Ninu simboli (tabi ijẹwọ igbagbọ̀) awọn apostoli.

Ib. — Kà simboli awọn apostoli?

Mo gbà Ọlọrun Baba Olodumare gbọ́, Ẹlẹda ọrun on aiye; mọ gbà Jesu-Kristi gbọ́, Ọmọ rẹ̀ kanṣoṣo, Oluwa wa, Ẹni t'a fi Ẹmi-Mimọ́ l'oyún, Ẹni t'a bí ninu Maria Wundia: Ẹni t'o jiyà l'ọwọ́ Pontiu-Pilatu, Ẹni t'a kàn mọ́ agbelebu, Ẹni t'o kú, t'a sì sìn; O sọkalẹ rè ipò okú; nijọ́ kẹta o tun jinde kuro ninu okú; O rè òke ọrun, O sì joko l'ọwọ́ ọtun Ọlọrun Baba Olodumare; nibẹ̀ ni yio gbé ti pada wá ba âye on okú wijọ.

Mo gbà Ẹmi-Mimọ́ gbọ́; ati Eklesia Katolika Mimọ́; ati idapọ̀ awọn Ẹnia-Mimọ́; idarijì ẹ̀ṣẹ; ajinde ara n'isà okú, ati ìye ti kò nipẹkun. Amin.

Ib. — Ewo ni awọn pataki otitọ ti mbẹ̀ ninu simboli awọn apostoli?

Id. — Awọn pataki otitọ ti mbẹ̀ ninu simboli awọn apostoli ni ọ̀rọ ijinlẹ « misteri » ti Trinitati tabi mẹtalọkan mimọ́, ọ̀rọ ijinlẹ ti Isọ Ọmọ Ọlọrun di enia, ati ọ̀rọ ijinlẹ ti Irapada araiye.

Ib. — Kini ọ̀rọ ijinlẹ ti Mẹtalọkan mimọ́?

Id. — Ọ̀rọ ijinlẹ ti Mẹtalọkan mimọ́ ni Ọlọrun kanṣoṣo ninu ẹni mẹta, eyiyi ni: Baba: Ọmọ at'Ẹmi-Mimọ́.

Ib. — Ọlọrun melo ni mbẹ?
Id. — Ọlọrun kanṣoṣo ni mbẹ.
Ib. — Ẹni melo ni mbẹ ninu Ọlọrun?
Id. — Ẹni mẹta ni mbẹ ninu Ọlọrun: Baba Ọmọ, ati Ẹmi-mimọ.
Ib. — Baba Ọlọrun ni?
Id. — Bẹni: Baba Ọlọrun ni.
Ib. — Ọmọ Ọlọrun ni?
Id. — Bẹni: Ọmọ Ọlọrun ni.
Ib. — Ẹmi-Mimọ Ọlọrun ni?
Id. — Bẹni Ẹmi-Mimọ Ọlọrun ni.
Ib. — Njẹ, Ọlọrun mẹta ni mbẹ?
Id. — Agbẹdọ awọn ẹni mẹta wọnyi, bi nwọn tilẹ yatọ s'ara wọn patapata, sibẹsibẹ nwọn njẹ Ọlọrun kanṣoṣo ati ọkannâ.

---

## ẸKỌ EKEJI

**Ti awọn otitọ t'a ba mà gbagbọ.**

Ib. — Kini ọrọ ijinlẹ ti Isọ Ọmọ di enia njasi?
Id. — Ọrọ ijinlẹ ti Isọ Ọmọ d'enia jasi pe, a da Ọmọ Ọlọrun l'enia.
Ib. — Bawo l'a npè Ọmọ Ọlọrun t'a ti da l'enia?
Id. — A npè Ọmọ Ọlọrun t'a ti da l'enia ni Jesu-Kristi.
Ib. — Bawo l'a ti da Ọmọ Ọlọrun l'enia?
Id. — Ọmọ Ọlọrun di enia nipa gbigbà ara kan at'ẹmi kan gẹgẹ bi tiwa?
Ib. — Kil'a fi ṣe ara Jesu-Kristi?
Id. — A fi ẹran ati ẹjẹ ara Maria Wundia Mimọ ṣe ara Jesu-Kristi nipa Ẹmi-Mimọ.

Ib. — Kini Maria Wundia mimọ́?
Id. — Maria Wundia mimọ́ ni Wundia kan ti idile ọba Dafidi, Ẹni t'o mọ́ julọ, t'o ni iyìn ati ogo jù gbogbo ẹda lọ, nitori pe Iyá Ọlọrun l'on nṣe.
Ib. — Nijọ́ wo l'a bí Jesu-Kristi?
Id. — A bí Jesu-Kristi n'ijọ́ Natali.
Ib. — Nibo l'a gbé bí Jesu-Kristi?
Id. — A bí Jesu-Kristi n'ibujẹ ẹran ni Bethlehemu, ilú kekere kan ti ilẹ Judea.
Ib. — Kini ọ̀rọ ijinlẹ ti Irapada araiye?
Id. — Ọrọ ijinlẹ ti irapada araiye, l'ijiyà at'ikú Jesu-Kristi nitori wa.
Ib. — Bawo ni Jesu-Kristi ti kú?
Id. — Jesu-Kristi kú l'ori agbelebu.
Ib. — Nijọ́ wo ni Jesu-Kristi kú?
Id. — Jesu-Kristi kú nijọ́ kẹfa ti ọsẹ mimọ́, l'agogo mẹta l'oju alẹ.
Ib. — Nijọ́ wo ni Jesu-Kristi tun jinde kuro ninu okú?
Id. — Jesu-Kristi tun jinde kuro ninu okú n'ijọ́ Paska, ijọ́'kẹta l'ẹhin ikú rẹ̀.
Ib. — Nijọ́ wo ni Jesu-Kristi goke lọ s'ọrun?
Id. — Jesu Kristi goke lọ s'ọrun n'ijọ́ Assensioni, ogoji ọjọ́ l'ẹhin ajinde rẹ̀.
Ib. — Nijọ́ wo ni Jesu-Kristi rán Ẹmi-Mimọ́ si awọn Apostoli?
Id. — Jesu-Kristi rán Ẹmi-Mimọ́ si awọn Apostoli n'ijọ́ Pentekosti, adọta ọjọ́ l'ẹhin ajinde rẹ̀.

---

# ẸKỌ́ ẸKẸTA

## TI ofin Ọlọrun ati Eklesia.

Ib. — Lati gbà wa là o to k'a gbà awọn otitọ ti mbẹ ninu simboli awọn Apostoli gbọ́?

Id. — Agbẹdọ. lati gbà wa là kò to k'a gbà awọn otitọ ti mbẹ ninu simboli awọn Apostoli gbọ́; ṣugbọn pẹlu o kù k'a pa ofin Ọlọrun ati Eklesia mọ́, k'a ṣe rere, k'a sì yẹ ẹ̀ṣẹ silẹ.

Ib. — Ofin Ọlọrun melo ni mbẹ?

Id. — Mẹwa; awọn mẹta isáju nkọ́ wa n'iṣẹ wa si Ọlọrun ati awọn meje iyokùn nkọ́ wa n'iṣẹ wa si ẹnikeji wa.

Ib. — Kà ofin Ọlọrun?

Id. — 1. Iwọ kò gbọdọ l'Ọlọrun mì niwaju mi Iwọ kò gbọdọ yà erekere fun ara rẹ, tabi aworan nkan ti mbẹ l'oke ọrun, tabi ti nkan ti mbẹ nisalẹ ilẹ, tabi ti nkan ti mbẹ ninu omi nisalẹ ilẹ; iwọ kò gbọdọ bọ wọn, bẹni iwọ kò gbọdọ sìn wọn.

2. Iwọ kò gbọdọ pè orukọ Ọlọrun lasan.
3. Pa ijọ́ Oluwa mọ́.
4. Bọ̀wọ fun baba on iyá rẹ.
5. Iwọ kò gbọdọ pa enia.
6. Iwọ kò gbọdọ ṣe panṣaga.
7 Iwọ kò gbọdọ jale.
8. Iwọ kò gbọdọ jẹri eke si ẹnikeji rẹ.
9. Iwọ kò gbọdọ ṣ'oju kokoro si obiri ẹnikeji rẹ.
10. Iwọ kò gbọdọ ṣ'oju kokoro si ohun ẹnikeji rẹ.

Ib. — Ofin Eklesia melo ni mbẹ?

Id. — Meje.

Ib. — Kà ofin Eklesia ;

Id. — 1. K'a pa ọjọ́ Oluwa ati awọn ọjọ́ mimọ́ ti Eklesia mọ́ ni mimọ́ nipa gbigbọ́ misa ati nipa fifi gbogbo iṣẹ silẹ.

2. K'a jẹwọ́ ẹ̀ṣẹ wa, b'o ti wù k'o ri, lârin kan l'ọdún.

3. K'a gbà komunioni mimọ́, nipataki l'akokò Paska.

4. K'a gbàwẹ nigba kuadragesima, ninu awọn akokò mẹrin t'ọdún, ati l'ijọ́ vigili (awọsun).

5. K'a máṣe jẹran l'ijọ́ ẹkẹfa ọsẹ.

6. K'a dá owó fun iranlọwọ́ awọn saserdoti.

7. Iwọ kò gbọdọ gbeyawo l'aigbà sakramenti matrimoni, tabi l'akokò ti a da ni lẹkùn, ati ninu ése melokan ti ibatan ẹni, ati l'ọnakọna ti Eklesia kò gbà.

Ib. — Iṣẹ wa ni lati gbọ́ ti Eklesia bi ?

Id. — Bẹ̀ni ; iṣẹ wa ni lati gbọ́ ti Eklesia gẹgẹ bi a ti ngbọ́ ti Ọlọrun, nitori Jesu-Kristi ti wipe : Ẹni t'o ba gbọ́ t'ẹyin gbọ́ t'emi, ati ẹni ti kò ba gbọ́ ti Eklesia, k'ẹ kà a si keferi.

---

## ẸKỌ́ ẸKẸRIN

### Ti awọn iwa rere Theologali.

Ib. — Kini Iwa rere theologali ?

Id. — Iwa nâ l'Iwa rere kan t'o tàn s'Ọlọrun

Ib. — Iwa rere t'o tan s'Ọlọrun melo ni mbẹ̀ ?

Id. — Iwa nâ ni mẹta ni mbẹ̀, ẹyiyi ni Igbagbọ́, Ireti ati Ifẹni.

Ib. — Kini Igbagbọ?

Id. — Igbagbọ ni ìwa rere kan t'Olorun fi s'inu ọkàn wa nigbati a gbà ibatisi, t'o sì nmu wa gbà Olorun gbọ, t'o sì nmu ẹmì wa tẹriba fun gbogbo otitọ ti On kọ wa nipa Eklesia rẹ.

Ib. — Ṣe iṣe Igbagbọ kan?

Id. — Olorun mi, gbogbo eyi ti Eklesia katolika mimọ gbagbọ, t'o sì nkọ wa, l'emi sì gbagbọ tọkàntọkàn, nitori Iwọ ti ṣe otitọ pâpà, l'o ti fi hàn a.

Ib. — Kini Ireti?

Id. — Ireti mi ìwa rere kan t'Olorun fi s'inu ọkàn wa, t'o sì nmu wa fi igbọkànle girigiri duro de ohun rere gbogbo t'Olorun ti ṣe ileri fun wa.

Ib. — Ṣe iṣe Ireti kan?

Id. — Olorun mi, mo fi igbọkànle girigiri, nreti ôre-ọfẹ rẹ l'aiye yi ati ogo rẹ l'aiye ti mbọ nipa itòye Jesu-Kristi, nitori Iwọ ti ṣe ileri wọn, Iwọ a sì mâ ṣe olôtọ ninu ileri rẹ.

Ib. — Kini Ifẹni?

Id. — Ifẹni ni ìwa rere kan t'Olorun fi sinu ọkàn wa, ti nmu wa fẹ Olorun jù ohun gbogbo lọ nitori rẹ, ati ẹnikeji wa bi ara wa nitori ifẹ Olorun.

Ib. — Ṣe iṣe Ifẹni kan?

Id. — Olorun mi, mo fi gbogbo aiya mi, ati gbogbo ọkàn mi, ati gbogbo agbara mi fẹ O jù ohun gbogbo lọ, nitori Iwọ a mâ dara jù gbogbo lọ, ati nitori rẹ mo fẹ ẹnikeji mi bi ara mi.

# ẸKỌ́ ẸKARUN

## Ti ẹ̀ṣẹ.

Ib. — Kini ẹ̀ṣẹ.
Id. — Ẹṣẹ ni aigbọràn kan si ofin Ọlọrun.
Ib. — Irú ẹ̀ṣẹ melo ni mbẹ̀?
Id. — Irú ẹ̀ṣẹ meji ni mbẹ̀ : ẹ̀ṣẹ akọṣe ati ẹ̀ṣẹ atọwọdà.
Ib. — Kini ẹ̀ṣẹ akọṣe.
Id. — Ẹ̀ṣẹ akọṣe ll'ẹ̀ṣẹ nâ ninu eyi t'a bí gbogbo wa, t'a sì jẹbi rẹ̀ nitori aigbọràn Adamu Baba wa ekini.
Ib. — Kini ẹ̀ṣẹ atọwọda?
Id. — Ẹṣẹ atọwọda leyi t'awa tikarawa mọ̀mọ̀ ati t'ifẹtifẹ da.
Ib. — Ẹṣẹ atọwọda melo ni mbẹ̀?
Id. — Ẹṣẹ atọwọda meji ni mbẹ̀ : ẹ̀ṣẹ nlà ati ẹ̀ṣẹ kekere.
Ib. — Kini ẹ̀ṣẹ nla?
Ib. — Ẹṣẹ nla leyi t'o pa ìwa òre-ọfẹ run l'ọkàn wa, t'o sì da wa l'ebi oró ainipẹkun.
Ib. — Kini ẹ̀ṣẹ kekere?
Id. — Ẹṣẹ kekere l'eyi ti kò pa ìwa ôre-ọfẹ run l'ọkàn wa, ṣugbọn o sọ wa di alailera, o sì mu wa jẹbi ijiyà kan ti kò ni pẹ titi lọ.
Ib. — Kini ôre-ọfẹ?
Id. — Ore-ọfẹ l'ẹbun kan t'o jù agbara ẹda lọ, ti Ọlọrun fi fun wa nipa Jesu-Kristi lati gbà wa là.
Ib. — Bawo l'a ri òre-ọfẹ Ọlọrun gbà?
Id. — A ri ôre-ọfẹ Ọlọrun gbà nipa awọn sakramenti ati adura.

---

## ẸKỌ́ ẸKẸFA

### Ti awọn Sakramenti.

Ib. — Kini Sakramenti?

Id. — Sakramenti ni àmi ode kan ti Oluwa wa Jesu-Kristi ti dá silẹ lati sọ wa di mimọ́.

Ib. — Sakramenti melo ni mbẹ̀?

Id.—Sakramenti meje ni mbẹ̀: Ibatisi, Konfirmasi, Enkaristi-mimọ́, Penitensi, Estrem-Onksi, Ordo-mimọ́ ati Matrimoni.

Ib. — Kini Ibatisi?

Id. — Ibatisi ni sakramenti kan t'o mu ẹ̀ṣẹ akọ́ṣe kuro, ati sọ wa di ọmọ Ọlọrun ati ọmọ Eklesia.

Ib. — Kini Konfirmasi?

Id. — Konfirmasi ni sakramenti kan ti nfun wa l'Ẹmi-Mimọ́ pẹlu gbogbo òre ọfẹ lati sọ wa di kristiani pipé.

Ib. — Kini Penitensi?

Id. — Penitensi ni sakramenti kan ti ndari ẹ̀ṣẹ, t'a ti dá l'ẹhin Ibatisi, jì wa.

Ib. — Apa melo ni mbẹ̀ ninu sakramenti Penitensi?

Id. — Apa mẹta ni mbẹ̀ ninu sakramenti Penitensi: Ikânu, Ijẹwọ́ ati Etutù.

Ib — Kini Ikânu?

Id. — Ikânu ni irobinujẹ ọkàn tòtọ nitori t'a ti bà Ọlọrun ninu jẹ, pẹlu ipinnu girigiri lati má tun bà Ọlọrun ninu jẹ mọ́.

Ib. — Ṣe iṣe Ikânu!

Id. — Ọlọrun mi, tọkàntọkàn l'emi nkânu gbogbo ẹ̀ṣẹ mi ti mo fi bà Ọ ninu jẹ, nitori Iwọ a mâ dara jù gbogbo lọ, ti Iwọ sì mâ

korira èṣẹ patapata, mo pinnu girigiri, nipa iranlọwọ ôre-ọfẹ rẹ lati mâ tun bà O ninu jẹ mọ́, ati lati ṣe iṣẹ etutù fu èṣẹ mi.

Ib. — Kini Ijẹwọ?

Id. — Ijẹwọ l'ẹsùn ti gbogbo èṣẹ wa l'ọdọ saserdoti lati gbà idarijì.

Ib. — Kini Etutù?

Id. — Etutu ni atunṣe ibi t'a ti ṣe si Ọlọrun.

Ib. — Kil'a ba ti ṣe lati gbà sakramenti Penitensi b'o ti yẹ?

Id. — Lati gbà sakramenti Penitensi b'o ti yẹ, a ba ṣe nkan marun:

1. K'a ronu lati ranti gbogbo èṣẹ t'a ti dà. — 2 K'a kânu tọkàntọkàn nitori èṣẹ wa t'o ti ba Ọlọrun ninu jẹ. — 3. K'a pinnu girigiri lati má tun ba Ọlọrun ninu jẹ mọ́. — 4. K'a jẹwọ́ gbogbo èṣẹ wa fun saserdoti. — 5. K'a sì ṣe iṣẹ etutù.

Ib. — Kini Eukaristi mimọ́?

Id. — Eukaristi mimọ́ ni sakramenti kan t'o ni dajudaju ati l'otitọ ara, èjẹ, ẹmí ati ìwa-Ọlọrun ti Oluwa Jesu-Kristi l'abẹ aworàn akara on ọti vini.

Ib. — Kini misa?

Id. — Misa ni ẹbọ kan ninu yi ti Jesu-Kristi, bu ẹran ẹbọ nitori wa, rú ara rè l'ẹbọ si Ọlọrun Baba rè nipa iṣẹ awọn saserdoti.

Ib. — Bawo ni a gbọ́ misa?

Id. — Awa ni gbọ́ gbogbo misa tọ̀wọtọ̀wọ pẹlu ifiyesi ati ìfọkànsin.

Ib. — Kini Estrem-Onksi?

Id. — Estrem-Onksi ni sakramenti kan ti Oluwa wa Jesu-Kristi ti dá silẹ fun irọra ọkàn ati ara awọn alaisan.
Ib. — Kini Ordo-mimọ́?
Id. — Ordo-mimọ́ ni sakramenti kan ti ñfu'ni l'ore-ọfẹ ati agbara lati ṣe, l'ọ̀na mimọ́, iṣẹ saserdoti.
Ib. — Kini Matrimoni?
Id. — Matrimoni ni sakramenti kan ti nsọ idapọsọkan ọkọnri ati obiri di mimọ́.

---

## ẸKỌ́ EKEJE

### Ti Adura.

Ib. — Kini adua?
Id. — Adua ni agbe ọkàn wa s'oke si Ọlọrun lati jọsìn fun, lati fi ọṣi ati ainí wa hàn fun, ati lati tọrọ iranlọwọ́ ọ̀re-ọfẹ rẹ̀.
Ib. — Awa lè ṣe alaigbadua bi?
Ad. — Agbẹdọ, awa kò lè ṣe alaigbadua nitori adua jẹ ọkan ninu iṣẹ wa nla ti a kò gbọdọ gbagbe.
Ib. — Ewo ni adua pataki?
Id. — Adua pataki ni adua Oluwa tabi Baba wa ti mbẹ̀ l'ọrun.
Ib. — Kà adua Oluwa?
Id. — Baba wa ti mbẹ̀ l'ọrun, etc.
Ib — Ewo l'adua pataki ti a ba gbà si Maria Wundia Mimọ́?
Id. — Adua pataki t'a ba gbà si Maria

Wundia Mimọ́ ni ikí Angẹli, tabi mo kí Ọ Maria, etc.

Ib. — Kà ikí Maria?

Id. — Mo kí Ọ Maria, etc.

---

## ẸKỌ́ 'KẸJỌ

### Ti ohun mẹrin igbẹhin.

Ib. — Kini ohun mẹrin igbẹhin enia?

Id. — Ohun mẹrin igbẹhin enia ni ikú, idajọ, ọrun-rere, ati ọrun-apâdi.

Ib. — Kini ikú?

Id. — Ikú ni iyapa ẹmí kuro ninu ara.

Ib. — Kini yio de si ara wa l'ẹhin ikú?

Id. — Lẹhin ikú, a ô sìn ara wa sinu ilẹ.

Ib — Ara wa yio gbé ibẹ̀ titi lọ bi?

Id. — Agbẹdọ : ara wa kì yio gbé inu ilẹ titi lọ, ṣugbọn yio tun jí dide n'igbẹhin aiye.

Ib. — Ẹmí wa yio kú bi?

Id. — Agbẹdọ : ẹmí wa kì yio kú lailai, alaikú ni.

Ib. — Kini yio de si ẹmí wa l'ẹhin ikú?

Id. — Lẹhin ikú ẹmí wa yio lọ s'iwaju Ọlọrun ti yio dà l'ẹjọ́ gẹgẹ bi iṣẹ rẹ̀ rere tabi buburu rẹ̀ ti ri.

Ib. — Nibo ni ẹmí wa yio lọ l'ẹhin nâ?

Id. — Yio lọ si ọrun-rere, tabi si ọrun-apâdi tabi si Purgatori.

Ib. — Kini ọrun rere?

Id. — Ọrun-rere ni ibikan ninu eyi ti a mâ jẹ alafia ainipẹkun pẹlu Ọlọrun.

Ib. — Awọn tani nlọ si ọrun-rere?

Id. — Awọn ti nlọ si ọrun-rere ni gbogbo awọn ti kò dẹ̀sẹ rara ati gbogbo awọn t'o ti gbẹ̀sẹ, ṣugbọn t'o ti tù Ọlọrun ninu patapata nipa iṣẹ etutù

Ib. — Kini ọrun apâdi?

Id. — Ọrun-apadi ni ibi ijiyà ninu eyi ti awọn enia buburu njẹ oró ainipẹkun pẹlu awọn èṣu.

Ib. — Tani awọn ti nlọ si ọrun apâdi?

Id. — Awọn ti nlọ si ọrun apâdi ni gbogbo awọn ti nkú ni ìwa ẹ̀ṣẹ nla.

Ib. — Kini Purgatori?

Id. — Purgatori tabi iwẹnumọ ni ibi kan ninu eyi ti ẹmí awọn olotitọ, ti kò ti tù Ọlọrun ninu tan, nduro titi k'ijiyà, ti nwọn jẹ nitori ẹ̀ṣẹ wọn, ki ô tan.

Ib — A lè mu ijiyà wọn kuru bi?

Id. — Bẹ̀ni, awa lè mu ijiyà wọn kuru nipa adura wa, iṣẹ rere wa, ọrẹ awọn indulgensi ati, jù gbogbo rẹ̀ lọ, nipa ẹbọ mimọ́ ti misa.

OPIN.

# KATEKISMU

---

## ẸKỌ́ ISAJU

IBÈRE. — Kristiani n'iwọ?

IDAHUN. — Bẹ̀ni : kristiani l'emi nipa ôre-ọfẹ Ọlọrun (1).

IB. — Ewo l'àmi kristiani?

ID. — Ami kristiani l'àmi agbelebu.

IB. — Bawo l'o nṣe àmi agbelebu?

ID. — Mo fi ọwọ́ ọtun s'iwaju ori, ati s'aiya, s'ejika osin, ati s'ọtun; mo sì wí lojukannâ : L'oruko Baba, ati Ọmọ, ati Ẹmi-Mimọ́. Amin.

IB. — Nitori kil'o nṣe àmi agbelebu?

ID. — Mo nṣe àmi agbelebu lati tọrọ iranlọwọ́ ati ôre-ọfẹ Ọlọrun, ati lati dari gbogbo iṣe mi si ogo Rẹ̀.

IB. — Ami agbelebu tun l'agbara mî?

ID. — Bẹ̀ni : àmi agbelebu tun l'agbara lati lé èṣu lọ, lati tú awọn idanwò kuro.

IB. — Ami agbelebu kil'o rán wa l'eti?

ID. — Ami agbelebu ran wa l'eti Mẹtalọkan Mimọ́, at'ikú Jesu-Kristi l'ori agbelebu.

IB — Nigbawo l'o yẹ k'a ṣe àmi agbelebu?

ID. — O yẹ k'a ṣe àmi agbelebu n'ipilẹṣẹ ati n'ipari awọn pataki iṣe wa, ninu ewu ati ninu idanwò.

---

(1) I Ad Cor. 1, ỳ 9. — Gal. 1, ỳ 6. — Eph. 1, ỳ 3, etc id. 2 ỳ 7, 8, 9, etc. — Coloss, 1, ỳ 12, 14.

Ib. — Kini kristiani?

Id. — Kristiani l'eyi t'o ti gbà Ibatisi, t'o gbagbọ́, t'o sì jẹwọ ẹkọ́ Jesu-Kristi (1).

Ib. — Ewo l'ẹkọ́ ti Jesu-Kristi?

Id. — Ẹkọ́ ti Jesu-Kristi l'eyi ti Jesu-Kristi kọ́ awọn Apostoli Rè, t'O sì nkọ́ wa nipa Eklesia Rè.

Ib. — Kil'ẹkọ́ Jesu-Kristí nkọ́ wa?

Id. — Ẹkọ́ Jesu-Kristi nkọ́ wa: 1, awọn otitọ t'a ba gbagbọ́; 2, iṣẹ rere t'a ba ṣe; 2 iṣẹ buburu t'a ba yẹ silẹ; 4, Nkan t'a ba tọrọ ati nkan t'a ba gbà lati d'opin t'Ọlọrun ti dá wa fun (2).

Ib. Nitori kil'Ọlọrun ti dá wa?

Id. Ọlọrun ti dá wa lati mọ̀, lati fẹ́, lati sìn l, ati l'ọna yi lati de ibi alafia ainipẹkun.

---

# IPA EKINI

## NKAN T'A BA GBAGBỌ́

## ẸKỌ́ I

### Ti Simboli awọn Apostoli.

*(Ijẹwọ Igbagbọ́ ti awọn Apostoli).*

Ib — Nibo l'awọn pataki otitọ t'a ba gbagbọ́ gbé wà?

---

(1) Marc. 16, ỳ 16. — Joan. 5, ỳ 15, 16, 18. — Id. 8, ỳ 31.

(2) Joan. — 14, ỳ 6.

Id. — Awọn pataki otitọ l'a ba gbagbọ́ wà ninu Simboli awọn Apostoli?

Ib. — Kini Simboli awọn Apostoli?

Id. — Simboli awọn Apostoli ni ìlana igbagbọ́, t'o t'ọwọ́ Apostoli wá.

Ib. — Kà Simboli awọn Apostoli?

Id. — Mo gbà Ọlọrun Baba Olodumare gbọ́, etc.

Ib. — Orí melo l'o wà ninu Simboli?

Id. — Orí mejila.

---

## ẸKỌ́ II

### Ti Ọlọrun.

Ib. — Ewo l'orí ekini ti Simboli?

Id. — Orí ekini ti Simboli ni: « Mo gbà Ọlọrun Baba Olodumare gbọ́, Ẹlẹda ọrun ou aiye »

Ib. — Kini « mo gbagbọ́ » jasi?

Id. — Ọrọ yi jasi pe: mo mọ̀ l'aiṣe iyè meji, o da mi l'oju pâpâ.

Ib. — Kini « mo gbà Ọlọrun gbọ́ » jasi?

Id. — O jasi pe, mo mọ̀ dajudaju pe, Ọlọrun kan ni mbẹ̀ ati kò jù Ọlọrun kanṣoṣo lọ.

Ib. — Kil' Ọlọrun?

Id. — Emí ni Ọlọrun, t'o wà lati aiyeraiye, t'o sì jẹ pipé ailopin, Ẹlẹda ati Oluwa ohun gbogbo (1).

---

(1) Exod. 3, ỳ 14.

IB. — Nitori kil'a wipe : Ẹmí l'Ọlọrun ?
ID. — Mo wipe Ẹmí l'Ọlọrun, nitori pe kò l'ara, kò l'aworan, kò l'awọ, a kò sì lè fi awọn ọgbọ́n wa mọ̀ On (1).
IB. — Nitori kil'a wipe Ọlọrun njẹ aiyeraiye ?
ID. — Mo wipe aiyeraiye l'Ọlọrun nitoripe on kò ti n'ipilẹṣẹ ri, bệni kì yio sì n'ipari lai (2).
IB. — Nitori kil'a wipe Ọlọrun njẹ pipé ailopin ?
ID. — Mo wipe Ọlọrun njẹ pipé ailopin, nitori On ni gbogbo ìwa pipé l'ọ̀na ailopin (3).
IB. — Nibo l'Ọlọrun wà ?
ID. — Ọlọrun wà nibi gbogbo, On ri, O ngbọ́ O sì mọ̀ nkan gbogbo, ani ìro ikọkọ t'o farasìn julọ ninu ọkàn wa (4).

---

## ẸKỌ III.

**Ti Mẹtalọkan Mimọ́.**

IB. — Ọlọrun melo ni mbẹ̀ ?
ID. — Ọlọrun kanṣoṣo ni mbẹ̀ (5).
IB. — Ẹni melo ni mbẹ̀ ninu Ọlọrun ?
ID. — Ẹni mẹta ni mbẹ̀ ninu Ọlọrun.

---

(1) Joan. 4, ỳ 24. — Act. 17, ỳ 29. — Tim. 6, ỳ 16.
(2) Ps. 89, ỳ 2. — Isaï 57, ỳ 16.
(3) Ps. 89. — Id. 144, ỳ 3.
(4) Jerem. 23, ỳ 23. Act. 17, ỳ 26. — Gen. 17, ỳ 1. — Ps. 15, ỳ 8.
(5) Is. 43, 44, 46.

Ib. — Bawo l'a npè wọn?
Id. — Baba, Ọmọ, ati Ẹmi-Mimọ́.
Ib. — Tal'ẹni ekini?
Id. — Baba l'ẹni ekini.
Ib. — Tal'ẹni ekeji?
Id. — Ọmọ l'ẹni ekeji.
Ib. — Tal'ẹni ẹkẹta?
Id. — Ẹmi-Mimọ́ l'ẹni ẹkẹta.
Ib. — Baba Ọlọrun ni?
Id. — Bẹ̀ni, Baba Ọlọrun ni.
Ib. — Ọmọ, Ọlọrun ni?
Id. — Bẹ̀ni, Ọmọ Ọlọrun ni.
Ib. — Ẹmi-Mimọ́, Ọlọrun ni?
Id. — Bẹ̀ni, Ẹmi-Mimọ́ Ọlọrun ni.
Ib. — Njẹ, Ọlọrun mẹta ni mbẹ̀?
Id. — Agbẹdọ, b'o ti jẹ pe awọn ẹni mẹtẹta wọnyi yatọ si ara wọn patapata, sibẹsibẹ nwọn jẹ Ọlọrun kanṣoṣo ati ọkannâ.

Ib. — Baba ha gbó tabi O l'ọlá, tabi O l'agbara jù Ọmọ tabi Ẹmi-Mimọ́ lọ bi?

Id. — Agbẹdọ, awọn ẹni mẹta wọnyi ba ara wọn dọgba ninu ohun gbogbo.

Ib. — Nitori kil'awọn ẹni mẹta wọnyi ndọgba ninu ohun gbogbo?

Id. — Awọn ẹni mẹta wọnyi ba ara wọn dọgba ninu ohun gbogbo, nitori pe nwọn n'ìwa kanṣoṣo ati ìwa Ọlọrun ọkannâ.

Ib. — O ha yé wa bawo l'awọn ẹni mẹta wọnyi ti ṣe jẹ Ọlọrun kanṣoṣo bi?

Id. — Agbẹdọ, kò lè yé wa, nitori misteri ni (ọ̀rọ ijinlẹ).

Ib. — Njẹ nitori kil'a gbagbọ́?
Id — A gbagbọ́ nitori Ọlọrun l'o ti hàn.

Ib. — Bawo l'a ti npè misteri, tabi ọ̀rọ ijinlẹ t'Ọlọrun kanṣoṣo ninu ẹni mẹta?

Id. — Misteri ti Ọlọrun kanṣoṣo ninu ẹni mẹta ni mo pè ni : « Misteri ti Mẹtalọkan Mimọ́ ».

---

## ẸKỌ IV.

### Ti ida aiye.

Ib. — Kil'ọ̀rọ wọnyi : « Ẹlẹda ọrun on aiye » njasi?

Id. — Ọrọ wọnyi « Ẹlẹda ọrun on aiye » jasi pe Ọlọrun ti dá ọrun on aiye pẹlu nkan gbogbo ti mbẹ ninu wọn l'aini ohun kan.

Ib. — Bawo l'Ọlọrun ti dá aiye?

Id. — Ọlọrun ti dá aiye nipa ọ̀rọ rẹ̀ : O wí ati lojukannâ nkan gbogbo wà ; O sọ̀rọ, a sì dá ohun gbogbo (3).

Ib. — Nitori kil'Ọlọrun dá aiye!

Id. — Ọlọrun dá aiye, fun ogo Rẹ̀, k'awọn ẹda Rẹ̀ lè mọ̀ O, ki nwọn lè fẹ́ Ẹ, ki nwọn sì lè sìn I l'aiye yi.

Ib. — Ọlọrun ntọju aiye t'o ti dá bi?

Id. — Bẹ̀ni, Ọlọrun ntọju nkan gbogbo, a si mà pè itọju yi ni : Iwoye.

Ib. — Iwoye Ọlọrun ha ran gbogbo awọn araiye lọwọ́ l'ohunkohun bi!

Id. — Bẹ̀ni. Iwoye Ọlọrun ran gbogbo awọn araìye lọwọ́ l'ohunkohun, ati olukuluku ninu wọn.

Ib. — Ninu awọn gbogbo ẹda Ọlọrun, ewo l'o pé jù gbogbo lọ?

Id. — Ninu awọn ẹda Ọlọrun awọn Angẹli ati enia l'o pé jù gbogbo lọ.

---

## ẸKỌ́ V.

### Ti awọn Angẹli ati iṣubu wọn.

Ib. — Kil'awọn Angẹli?

Id. — Ẹmí l'awọn Angẹli t'Ọlọrun dá lati wà l'aini ara.

Ib. — N'ìwa wo l'a ti dá awọn Angẹli?

Id. — A ti dá awọn Angẹli n'ìwa ododo ati mimọ́.

Ib. — Gbogbo awọn Angẹli ha ti duro pẹ n'ìwa yi bi?

Id. — Agbẹdọ, gbogbo awọn Angẹli kò duro pẹ n'ìwa yi; awọn apa kan jẹ olôtitọ si Ọlọrun, nwọn sì jere ọrun rere, awọn iyokù ṣọtẹ si Ọlọrun, a sì sọ wọn sinu ọrun-apadi lârin iná ainipẹkun.

Ib. — Bawo l'a npè awọn Angẹli t'o jẹ olôtitọ s'Ọlọrun?

Id. — A npè wọn ni Angẹli rere tabi Angẹli.

Ib. — Bawo l'a npè awọn Angẹli t'o ṣọtẹ s'Ọlọrun?

Id. — A npè wọn ni Angẹli buburu, èṣu, tabi agbara ọrun-apadi.

Ib. — Awọn Angẹli ni nkan lati ṣe fun wa bi?

Id. — Bẹ̀ni, awọn Angẹli njẹ iranṣẹ ti Ọlọrun nran n'iṣẹ lati mu ofin Rẹ̀ ṣẹ.

Ib — Awọn Angẹli kò ni iṣẹ pataki kan lati ṣe fun wa bi?

Id. — Bệni, Ọlọrun ti fi Angẹli olutọju kan fun olukuluku wa.

Ib. — Kil'Angẹli olutọju wa nṣe fun wa?

Id. — Angẹli olutọju wa ngbadura fun wa, gbé adura wa lọ siwaju Ọlọrun, o sì ṣọ́ wa.

Ib. — Ewo l'iṣẹ wa si Angẹli olutọju wa?

Id. — Iṣẹ wa s'Angẹli olutọju wa ni lati fẹ́ ẹ, lati bọ̀wọ fun u ati lati gbadura si i nigbakugba.

Ib. — Kil'awọn èṣu nṣe?

Id. — Awọn èṣu ndan awọn enia wò, lati fà wọn sinu ẹ̀ṣẹ ati sinu ọrun-apadi.

---

## EKỌ́ VI

### Ti enia.

Ib. — Kil'enia?

Id. — Ẹda kan l'enia, t'o n'iyènu, t'o l'ọkàn kan at'ara kan dapọ̀ ṣọkan.

Ib. — Kil'ọkàn njasi?

Id. — Ọkàn njasi ẹmí t'a dá l'aworan Ọlọrun, t'o sì ṣe alaikú (1).

Ib. — Nitori kil'a wipe ọkàn wa jasi ẹmí t'a dá l'aworan Ọlọrun?

Id. — Mo wipe ọkàn wa jasi ẹmí t'a dá l'aworan Ọlọrun nitoripe ọkàn wa kò lè kú lailai, o sì lè mọ̀, o sì lè fẹ́, o sì lè ṣe b'o ba ti wù u.

---

(1) Gen. 1, ỳ 26 et 27. — Sap. 2, ỳ 23.

Ib. — Tal'akọda ọkọnrin?
Id. — Adamu l'akọda ọkọnrin.
Ib. — Bawo l'Ọlọrun ti dá Adamu?
Id. — Ọlọrun fi erupẹ ilẹ mọ ara Adamu, O sì mí ẹmí iye si i (1).
Ib. — Tal'akọda obirin?
Id. — Ẹta l'akọda obirin.
Ib. — Bawo l'Ọlọrun ti dá Ẹfa?
Id. — O mu Adamu sùn, O sì yọ ọkan ninu egungun iha rẹ̀, eyi t'O fi mọ ara Ẹfa, O sì fun l'ọkàn bi t'Adamu gẹgẹ (2).

---

## ẸKỌ́ VII

### Ti iṣubu enia

Ib. — N'ìwa wo l'a dá Adamu on Ẹfa?
Id. — N'ìwa ododo, ailẹṣẹ, alafia ati aikú l'a dá Adamu on Ẹfa.
Ib. — Adamu on Ẹfa ti pa ìwa wọn ailẹṣẹ mọ́ bi?
Id. — Agbẹdọ, Adamu on Ẹfa kò pa ìwa ailẹṣẹ wọn mọ́, ṣugbọn nwọn sọ ọ nù nipa ẹ̀ṣẹ tabi aigbọran si Ọlọrun.
Ib. — Nigbawo ni Adamu on Ẹfa ṣaigbọran s'Ọlọrun?
Id — Adamu on Ẹfa ti ṣaigbọran s'Ọlọrun nigbati awọn j'ẹso igi ti nwọn kò gbọdọ jẹ.
Ib. — Kil'o tẹle aigbọran yi?
Id. — Nitori aigbọran yi li Ọlọrun lé Ada-

---

(1) Gen. 2, ỳ 7.
(2) Gen. 2, ỳ 21 et 22.

mu on Ẹfa kuro ninu ọgba Eden, O sì da wọn l'ẹbi ati mâ jẹun l'ôgùn oju wọn, nwọn sì di ẹni aimọ̀, ifẹkufẹ, iponju, ikú, ati eyi t'o buruju gbogbo wọnyi lọ, nwọn jẹbi ikú ainipẹkun.

Ib. — Ẹ̀ṣẹ Adamu ti ba on nikan jẹ bi?

Id. — Agbẹdọ, ẹ̀ṣẹ Adamu ti ran gbogbo irú ọmọ rẹ̀, t'a bí l'ẹlẹbi ẹ̀ṣẹ baba wọn ekini, nwọn sì di ẹni oṣi bi on gẹgẹ.

Ib. — Bawo l'a ti npè ẹ̀ṣẹ nà ninu eyi t'a bí gbogbo wa?

Id. — Ẹ̀ṣẹ nâ li a npè ni ẹ̀ṣẹ akọṣẹ.

Ib. — Ọlọrun ti kọ̀ enia silẹ lẹhin ẹ̀ṣẹ rẹ̀ bi?

Id. — Agbẹdọ, Ọlọrun kọ̀ kọ̀ enia silẹ lẹhin ẹ̀ṣẹ rẹ̀, ṣugbọn o ṣânu fun u, o sì ṣe ileri olugbala fun u.

Ib. — Bawo l'a ti npè Olugbala nà?

Id. — Olugbala nâ l'oruko pupọ̀, ṣugbọn a mọ̀ O nipataki li ti Messia.

Ib. — Messia nà ti de?

Id. — Bệni, O de l'akokò ti Ọlọrun ti da.

---

## ẸKỌ́ VIII.

### Ti Inkarnasioni Ọmọ Ọlọrun, tabi ti Isọ Ọmọ Ọlọrun di enia.

Ib. — Kà orí ekeji ti Simboli?

Id. — Orí ekeji ni : « Mo gbà Jesu-Kristi gbọ́, Ọmọ Rẹ̀ kanṣoṣo Oluwa wa ».

Ib. — Tani Jesu-Kristi?

Id. — Ọmọ Ọlọrun ni Jesu-Kristi t'a ti da l'enia.

Ib. — Tani Ọmọ Ọlọrun?

Id. — Ẹni ekeji ti Mẹtalọkan mimọ́ l'Ọmọ Ọlọrun.

Ib. — Kil'orukọ Jesu jasi?

Id. — Orukọ Jesu jasi Olugbala.

Ib. — Kil'orukọ Kristi jasi?

Id. — Orukọ Kristi jasi, ẹni a ta ororosi, tabi ayasi mimọ́.

Ib. — Nitori kil'a npè Jesu-Kristi l'Oluwa wa?

Id. — A npè Jesu-Kristi l'Oluwa wa, nitori t'O ti da wa, t'O fi èjẹ Rè•ra wa pada ati pe Ọlọrun Bada Rè ti fi gbogbo wa fun U.

Ib. — Kà orí ẹkẹta ti Simboli?

Id. — Orí ẹkẹta ti Simboli ni: « Ẹni t'a ti Ẹmi-Mimọ́ loyún, ẹni ta bí ninu Maria Wundia ».

Ib. — Bawo l'a ti da Ọmọ Ọlọrun l'enia?

Id. — A da Ọmọ Ọlọrun l'enia, nipa gbigbà ara kan at'ẹmí kan bi ti wa gẹgẹ.

Ib. — Kil a fi ṣe ara Jesu-Kristi?

Id. — Ara on èjẹ ti Maria Wundia l'a fi ṣe ara Jesu-Kristi nipa Ẹmi-Mimọ́.

Ib. — A lè pè Maria Wundia n'iyá Ọlọrun bi?

Id. — Bẹ̀ni, a lè ṣe bè, ati pẹlupẹlu o yẹ k'a pè Maria Wundia n'iyá Ọlọrun, nitori o bí ọmọ t'o njẹ Ọlọrun.

Ib. — Lẹhin igba ti Maria di iyá, o njẹ wundia sibẹsibẹ?

Id. — Bẹ̀ni, Maria njẹ Wundia nigbagbogbo n'isaju ati lẹhin ibímọ rè, titi d'ikú rè.

Ib. — Nigbat'Ọmọ Ọlọrun d'enia, o dẹkun jẹ Ọlọrun bi?

Id. — Agbędo, nigbat'Ọmọ Ọlọrun d'enia kò dękun jẹ Ọlọrun, o njẹ Ọlọrun at'enia pipé nigbakannâ.

Ib. — Njẹ, ìwa meji ni mbẹ̀ ninu Jesu-Kristi?

Id. — Bệni, ìwa meji t'o yatọ ni mbẹ̀ ninu Jesu-Kristi, ìwa Ọlọrun, at'ìwa enia.

Ib. — Ẹni meji ni mbẹ̀ ninu Jesu-Kristi bi?

Id. — Agbędọ, ẹni kanṣoṣo ni mbẹ̀ ninu Jesu-Kristi, t'on jẹ Ọmọ Ọlọrun, ẹni ekeji ti Mẹtalọkan mimọ́.

Ib. Bawo l'a npè misteri t'Ọmọ Ọlọrun t'a da l'enia?

Id. — Misteri t'Ọmọ Ọlọrun t'a da l'enia l'a npè ni misteri ti Inkarnasioni, tabi isọ Ọmọ Ọlọrun di enia.

---

## ẸKỌ́ IX.

### Ti ibi at'aiye Jesu-Kristi

Ib. — N'ijọ́ wo l'a bí Jesu-Kristi?

Id. — A bí Jesu-Kristi n'ijọ́ Natali tabi Kristimasi.

Ib. — Nibo l'a gbé bi Jesu-Kristi?

Id. — A bí Jesu-Kristi n'ibujẹran ni Bethlehemu, ilú kekere ti Judea.

Ib. — Niwọn ọdún melo ni Jesu-Kristi gbé l'aiye yi?

Id. — Jesu-Kristi gbé l'aiye yi n'iwọn ọdún mẹtalelọgbọ̀n.

Ib. — N'ibo ni Jesu-Kristi gbé wà niwọn ọgbọn ọdún?

Id. — Jesu-Kristi gbé n'iwọn ọgbọn ọdún ni ilú Nazareti n'ile Maria on Josefu.

Ib. — Tani Josefu mimọ́?

Id. — Josefu mimọ́ ni gbẹnagbẹna kan ti idile Dafidi, ọkọ Maria Wundia, ati nitori idi yi li a nkà a si bi baba Jesu-Kristi, ṣugbọn kì iṣe baba rẹ̀ nitôtọ bikoṣe olutọju on alagbatọ rẹ̀ nikan.

Ib. — Kini Jesu-Kristi ṣe n'ile Maria on Josefu mimọ́?

Id. — N'ile Maria on Josefu mimọ́ Jesu-Kristi ngbọ́ ti wọn; bi o sì ti ndagba, bẹni ọgbọ́n ati ojurere rẹ̀ npọ̀si i niwaju Ọlọrun ati enia.

Ib. — N'iwọn ọdún melo ni Jesu-Kristi bẹ̀rẹ si wâsu fun enia?

Id. — N'iwọn ọgbọn ọdún ni Jesu-Kristi bẹ̀rẹ si wâsu fun enia.

Ib. — Kini Jesu-Kristi ti ṣe n'iwọn ọgbọn ọdún?

Id. — Niwọn ọgbọn ọdún, O gbà ibatisi l'ọwọ́ Joani Batisti.

Ib. — Kini Jesu-Kristi ṣe lẹhin ibatisi rẹ̀?

Id. — Lẹhin ibatisi rẹ̀, O lọ sinu ijù nibi tO gbàwẹ l'ogoji ọsan ati l'ogoji oru, lẹhinnâ èṣu sì dan on wò.

Ib. — Kini Jesu-Kristi ṣe lẹhin t'O kuro ninu ijù?

Id — Lẹhin nâ Jesu-Kristi yàn Apostoli mejila rẹ̀, O wâsu ni Judea niwọn ọdún mẹta, O sì ṣe iṣẹ iyanu nlanla.

## ẸKỌ́ X.

**Ti ijiyà, iku, ajinde ati igoke ọrun ti Jesu-Kristi.**

Ib. — Kà orí ẹkẹrin ti Simboli?

Id. — Orí ẹkẹrin ti Simboli ni « Ẹni t'o jiyà l'ọwọ́ Pontiu Pilatu, Ẹni t'a kàn mọ́ agbelebu, Ẹni t'o kú t'a sì sìn ».

Ib. — Iyà wo ni Jesu-Kristi jẹ?

Id. — O jiyà ibanujẹ l'ọkàn rẹ̀, irora nla l'ara rẹ̀, at'oró ẹgan t'agbelebu

Ib. — Bawo ni Jesu-Kristi ti kú?

Id. — Jesu-Kristi kú l'ori agbelebu.

Ib. — N'ijọ́ wo ni Jesu-Kristi kú?

Id. — Jesu-Kristi kú n'ijọ́ ẹkarun ti ọsẹ mimọ́, l'agogo mẹta l'oju alẹ.

Ib. — Nitori kini Jesu-Kristi ti fẹ́ jiyà, t'o sì fẹ́ kú?

Id. — Jesu-Kristi ti fẹ́ jiyà, o sì fẹ́ kú lati laja awọn enia pẹlu Ọlọrun, lati gbà wọn là kuro ninu ikú ainipẹkun, ati lati jere alafia ailopin fun wa.

Ib. — Jesu-Kristi kú fun gbogbo enia bi?

Id. — Bệni, Jesu-Kristi kú fun gbogbo enia, nitoripe O kú lati rà gbogbo ẹni pada t'o jẹbi ẹ̀sẹ Adamu (1).

Ib. — Jesu-Kristi jiyà bi Ọlọrun, tabi bi enia?

Id. — Jesu-Kristi jiyà bi enia, ati bi Ọlọrun, O fi fun ijiyà Rẹ̀ l'ère ailopin.

---

(1) 2 Cor. 6, ỳ 15. — 1 Tim 2, ỳ 6. — 1 Joan. 2, ỳ 2.

Ib. — Bawo l'a npè misteri t'ijiyà at'ikú Jesu-Kristi nitori wa?

Id. — Misteri t'ijiyà at'ikú Jesu-Kristi nitori wa ni, Misteri ti Redemsioni.

Ib. — Kà orí ẹkarun ti Simboli?

Id. — Orí ẹkarun ti Simboli ni : « O sọkalẹ rè ipò okú, n'ijọ́ kẹta O tun jinde kuro ninu okú ».

Ib. — Kini ọ̀rọ wọnyi : « O sọkalẹ rè ipò okú » jasi?

Id. — Ọrọ wọnyi : « O sọkalẹ rè ipò okú » jasi pe, Ẹmi Jesu-Kristi n'igbat'O yà kuro l'ara Rẹ̀, O sọkalẹ lọ sinu Limbo (1).

Ib. — Kini Limbo?

Id. — Limbo n'ipò isimi, nibi t'ẹmí awọn olododo t'o ti kú iṣaju wiwá Jesu-Kristi gbé wà.

Ib. — Nitori kini Jesu-Kristi sọkalẹ lọ sinu Limbo?

Id. — Jesu-Kristi sọkalẹ lọ sinu Limbo, lati tù ẹmí awọn olododo n'inu, lati sọ fun wọn pe, nwọn kò ni pẹ lọ s'ọrun.

Ib. — Kil ọ̀rọ wọnyi jasi : « n'ijọ́ kẹta, O tun jinde kuro ninu okú? »

Id. — Ọrọ yi jasi pe : Oluwa wa n'ijọ́ kẹta lẹhin ikú Rẹ̀, O tun dà ẹmí on ara rẹ̀ pọ̀, O dide l'âye kuro ninu okú (2).

Ib. — N'ijọ́ wo ni Jesu-Kristi tun jinde kuro ninu okú?

Id. — Jesu-Kristi jinde kuro ninu okú n'ijọ́ Paska, n'ijọ́ ẹkẹta lẹhin ikú Rẹ̀.

(1) Petri 3, ỳ 18.
(2) Matt. 28. — Marc. 16. — Luc. 24. — Joan. 20.

Ib. — Jesu-Kristi ti duro pẹ l'aiye lẹhin ajinde Rẹ?

Id. — Bệni, Jesu-Kristi duro l'aiye lẹhin ajinde Rẹ n'iwọn ogoji ọjọ́, lati kọ́ awọn Apostoli Rẹ̀, lati fi otitọ ajinde Rẹ̀ mulẹ.

Ib. — Kà orí ẹkẹfa ti Simboli?

Id. — Orí ẹkẹfa ti Simboli ni: « O rè òke ọrun, O sì joko l'ọwọ́ ọtun Ọlọrun Baba Olodumare ».

Id. — Kini ọ̀rọ wọnyi: « O rè òke ọrun » jasi?

Id. — Ọrọ wọnyi: O rè òke ọrun, njasi pe, l'ogoji ọjọ́ lẹhin Rẹ̀, Jesu-Kristi nipa agbara On tikalarẹ̀, gbé ara Rẹ̀ lọ soke ọrun l'oju awọn Apostoli Rẹ (1).

Ib. — Nibo ni Jesu-Kristi wà nisisiyi?

Id. — Jesu-Kristi, bi Ọlọrun, O wà nibigbogbo, bi enia O wà l'ọrun l'ọwọ́ ọtun Ọlọrun Baba.

Ib. — Jesu-Kristi bi enia kò si l'aiye yi?

Id. — Jesu-Kristi bi Ọlọrun ati bi enia, O wà ninu sakramenti Ukaristi-mimọ́.

Ib. — Kini ọ̀rọ wọnyi: « O sì joko l'ọwọ́ ọtun Ọlọrun Baba Olodumare » jasi?

Id. — Ọrọ wọnyi jasi pe, Jesu-Kristi bi Ọlọrun O dogba pẹlu Baba Rẹ̀, ati bi enia, O rekọja gbogbo ẹda nipa ogo on agbara Rẹ̀ (2).

---

(1) Marc. 16. — Luc 24. — Act. 1.
(1) Philipp. 2, ℣ 9, 10 et 11. — Heb. 1, ℣ 3.

## ẸKỌ́ XI.

### Ti idajọ ikẹhin.

Ib. — Kà orí ekeje ti Simboli?

Id. — Ori ekeje ni : « Nibẹ̀ ni yio ti wá ba àye on okú wijọ ».

Ib. Kil'ọ̀rọ wọnyi : « Nibẹ̀ ni yio ti wá ba àye on okú wijọ » njasi?

Id. — Ọrọ wọnyi jasi pe, l'opin aiye yi, Jesu-Kristi yio sọkalẹ wá s'aiye nigbangba, lati ba gbogbo enia wijọ (1).

Ib. — Kini Oluwa wa yio ṣe n'ijọ́ ibẹ̀ru nâ?

Id. — Oluwa wa yio ti gbogbo nkan rere, ati buburu t'a ti ṣe hàn fun gbogbo awọn ẹda, yio sì ti ère olukuluku fun u gẹgẹ bi iṣẹ rẹ̀ (2).

Ib. — Bawo l'a npè idajọ ti yio tẹle opin aiye yi?

Id. — Idajọ ti yio tẹle opin aiye yi, l'a npè ni idajọ ikẹhin, tabi ti gbogbo araiye.

Ib. — Njẹ, idajọ mì sì wà pẹlu?

Id. — Bệni idajọ pataki kan wà fun olukuluku enia l'akokò ikú rẹ̀.

---

## ẸKỌ́ XII

### Ti Emi-Mimọ́.

Ib. — Kà orí ẹkẹjọ ti Simboli?

Id. — Orí ẹkẹjọ ti Simboli ni : « Mo gbà Ẹmi-Mimọ́ gbọ́ ».

---

(1) Joan. 5, ỳ 28 et 29. — Matt. 23, ỳ 30, etc. — Marc. 13, ỳ 25 et 27. — Luc. 21, ỳ 27.

(2) Matt. 16, ỳ 27. — Cor. 4. ỳ 4 et 3. — Act. 17, ỳ 31.

IB. — Tal'Ẹmi-Mimọ́?

ID. — Ẹmi-Mimọ́ l'ẹni ẹkẹta ti Mẹtalọkan mimọ́, t'o jẹ Ọlọrun bi Baba on Ọmọ gẹgẹ, t'o sì ti ọdọ awọn mejeji jade wá.

IB. — Nitori kil'a npè Ẹmi-Mimọ́?

ID. — A npè Ẹmi-Mimọ́ nitori on n'iwa mimọ́ ati pe, on pâpâ sọ wa di mimọ́.

IB — Nibo l'Ẹmi-Mimọ́ wà?

ID. — Ẹmi-Mimọ́ wà nibi gbogbo, nitoriti o njẹ Ọlọrun, ṣugbọn o ngbe nipataki l'ọkàn awọn olododo.

IB. — Kil'Ẹmi-Mimọ́ nṣe l'ọkàn awọn olododo?

ID. — Ẹmi-Mimọ́ nfun awọn olododo l'agbara ati l'ọgbọ́n, o sọ wọn di mimọ́, o sì ran wọn l'ọwọ n'iṣẹ wọn.

IB. — Ẹmi-Mimọ́ ti sọkalẹ wá s'enia nigbangba ri bi?

ID. — Bệni, Ẹmi-Mimọ́ ti sọkalẹ wá sori enia nigbangba nigba pupọ̀, ati nipataki, n'ijọ́ Pentekosti, ijọ́ ẹkẹwa lẹhin igoke ọrun ti Jesu-Kristi.

IB. — Tal'o ran Ẹmi-Mimọ́ wá?

ID. — Jesu-Kristi l'o ran Ẹmi-Mimọ́ wá, gẹgẹ bi ileri Rè.

IB. — Kil'Ẹmi-Mimọ́ ṣe ninu awọn Apostoli?

ID. — O kún wọn fun imọlẹ ati agbara lati wâsu ihin rere, ati lati fi ipilẹṣẹ Eklesia ti Jesu-Kristi lelẹ.

---

## ẸKỌ́ XIII.

### Ti Eklesia.

IB. — Kà orí ẹkẹsan ti Simboli?

ID. — Orí ẹkẹsan ti Simboli ni: « At'Eklesia katolika mimọ́ at'idapọ̀ awọn Enia-Mimọ́ ».

IB. — Kini Eklesia?

ID. — Eklesia n'ijọ awọn kristiani ti ndapọ̀ ṣ'ọkan n'ijẹwọ igbagbọ́ ọkannâ, ninu ibapin awọn sakramenti ọkannâ, labẹ itọju awọn olori alaṣẹ ọkannâ, nipatakì ti Papa mimọ́.

IB. — Tal'olori ti Eklesia?

ID. — Jesu-Kristi l'olori airi ti Eklesia, ati Papa, arọpo Jesu-Kristi, l'olori t'a lè ri.

IB. — Nitori kil'Eklesia l'olori kan t'a lè ri?

ID. — Eklesia l'olori t'a lè ri, nitoripe Eklesia njẹ ijọ kan t'a lè ri, nitorinâ o yẹ ki ó l'olori kan lati tọju rẹ̀ ati lati mu u duro ṣinṣin ninu iṣọkan.

IB. — Nitori kini Papa njẹ olori ti a lè ri ti Eklesia?

ID — Papa njẹ olori ti a lè ri ti Eklesia, nitoripe bi o ti gbipo Piteru mimọ́ ninu ibujoko ni Roma, bẹ̀ni o sì gbà ipo ọlá nla ati aṣẹ ti Jesu-Kristi fifun Piteru mimọ́.

IB. — Tal'awọn olori alaṣẹ t'Eklesia?

ID. — Awọn olori alaṣẹ t'Eklesia ni awọn Episkopi (Biṣọpu) ti mbẹ̀ n'iṣọkan pẹlu Papa, ati awọn saserdoti ti mbẹ̀ labẹ aṣẹ wọn.

IB. — Eklesia pupọ̀ ni mbẹ̀ bi?

ID. — Agbẹdọ, Eklesia kanṣoṣò ni mbẹ̀, kuro ninu eyi ti igbalà kò si.

Ib. — Ewo l'Eklesia nâ?

Id. — Eklesia nâ l'Eklesia Romana.

Ib. — Kil'Eklesia Romana?

Id. — Eklesia Romana l'ijọ awọn kristiani, eniti nmọ̀ Papa mimọ́ l'olori wọn, ati lârin isọkan ti awọn katoliki, nibikibi ti nwọn wà l'aiye yi, t'o si gbọ́ tirẹ̀, gẹgẹ bi ti Jesu-Kristi pâpâ.

Ib. — Nitori kil'Eklesia Romana, ati on nikan, njẹ Eklesia olotitọ?

Id. — Eklesia Romana, ati on nikan njẹ Eklesia olotitọ, nitori on nikanṣoṣo ni gbogbo àmi ti Eklesia olotitọ.

Ib. — Ewo l'awọn àmi ti Eklesia olotitọ?

Id. — Ami mẹrin ni mbẹ̀: o njẹ ọkan, mimọ́, katolika at'apostolika.

Ib. — Nitori kil'a wipe Eklesia njẹ ọkan?

Id. — A wipe Eklesia jẹ ọkan, nitoripe gbogbo enia ti mbẹ̀ ninu rẹ̀ njẹwọ́ igbagbọ́ ọkannâ, nwọn pin ninu awọn sakramenti ọkannâ, nwọn si ntẹriba fun awọn olori ọkannâ, labẹ itọju Papa mimọ́

Ib. — Nitori kil'a wipe Eklesia njẹ mimọ́?

Id. — A wipe Eklesia njẹ mimọ́, nitoripe Jesu-Kristi, olori rẹ̀ airi, njẹ olorisun gbogbo ìwa mimọ́; ẹkọ́ rẹ̀ at'awọn sakramenti rẹ̀ njẹ mimọ́; nigbagbogbo enia mimọ́ si mbẹ̀ ninu rẹ̀ ati kuro ninu idapọ̀ rẹ̀, enia mimọ́ kò si.

Ib. — Nitori kil'a wipe Eklesia njẹ katolika?

Id. — Mo wipe Eklesia njẹ katolika, nitoripe Jesu-Kristi ti paṣẹ k'a wâsu ẹkọ́ rẹ̀ ninu aiye gbogbo, ati nitori Eklesia wà l'atetekọṣe, o mbẹ̀ nisisiyi, bẹ̀ni yio si pẹ titi lọ, o si wà nibi gbogbo.

Ib. — Nitori kil'a wipe Eklesia njẹ apostolika?

Id. — Eklesia njẹ apostolika, nitoripe awọn Apostoli l'o fi ipilẹṣẹ rẹ kalẹ, awọn arọpo awọn Apostoli sì ntọju rẹ, ati nitoripe o ngbagbọ́, o sì nkọ́ ẹkọ́ awọn Apostoli

Ib. — Eklesia lè ṣì bi?

Id. — Agbẹdọ, Eklesia kò lè ṣì, nitoripe Emi-Mimọ́ tọju rẹ, ati nitoripe Jesu-Kristi mbẹ pẹlu rẹ n'ijọ́ gbogbo titi d'opin aiye yi.

Ib. — Eklesia yio pẹ titi lọ bi?

Id. — Bẹni, Eklesia yio duro pẹ titi, nitori Jesu-Kristi ṣe ileri pe, gbogbo agbara oju ọna ọrun-apadi kì yio lè bori rẹ.

---

## ẸKỌ́ XIV.

### Ti idapọ awọn enia mimọ́.

Ib. — Kil'o yé ọ si idapọ awọn Enia-Mimọ́?

Id. — Nipa idapọ awọn Enia-Mimọ́ o yé mi pe, nkan-iní-ọrun ti Eklesia njẹ ti gbogbo awọn ọmọ rẹ.

Ib. — Ewo ni nkan-iní-ọrun ti Eklesia?

Id. — Awọn nkan-iní-ọrun ti Eklesia ni awọn sakramenti, ẹbọ misa, iṣẹ rere at'adura awọn kristiani, pẹlu adura awọn enia mimọ́ ti mbẹ l'ọrun.

Ib. — Idapọ ti nkan-iní-ọrun wo l'o wà làrin awọn Enia-Mimọ́ ti mbẹ l'ọrun ati awọn kristiani ti mbẹ laiye yi?

Id. — Idapọ ti nkan-iní-ọrun wà làrin awọn Enia-Mimọ́ ti mbẹ l'ọrun ati awọn kristiani ti

mbẹ l'aiye yi ninu ọna yi pe, a mbọwọ fun awọn Enia-Mimọ́, a ngbadura si wọn, a npin ninu ère wọn, nwọn sì mbẹ̀bẹ l'ọdọ Ọlọrun fun wa.

Ib. — Idapọ wo l'o wà lârin awọn kristiani ti mbẹ̀ l'aiye yi ati awọn ẹmí awọn olododo ti mbẹ̀ ninu purgatori?

Id. — Idapọ wà lârin awọn kristiani ti mbẹ̀ ninu purgatori ninu ọna yi pe, awa tù ẹmí awọn olododo ninu nipa adura at'iṣẹ rere wa, nipa ifitọrẹ awọn indulgensi ati, nipataki, nipa ẹbọ mimọ́ ti misa.

Ib. — Idapọ wo l'o wà lârin awọn kristiani ti mbẹ̀ laiye yi?

Id. — Idapọ wà lârin awọn kristiani ti mbẹ̀ laiye yi ninu ọna yi pe, olukuluku wọn n'ipin ninu adura ati iṣẹ rere ti Eklesia ati ti olukuluku ninu awọn kristiani.

Ib. — Tal'awọn ti mbẹ̀ lode kuro ninu Eklesia at'idapọ awọn Enia Mimọ́?

Id. — Awọn ti mbẹ̀ l'ode kuro ninu Eklesia ati idapọ awọn Enia-Mimọ́ ni; 1° awọn ẹniti kò gbà ibatisi, gẹgẹ bi awọn keferi ati imale; 2° awọn ti kò tẹriba fun Papa mimọ́, gẹgẹ bi awọn aladamọ, ti kò fẹ gbà gbogbo otitọ ti Eklesia nkọ́ wa gbọ́, bi nwọn tilẹ gbà ibatisi; 3° awọn kristiani t'o yapa kuro ninu iṣọkan ti Eklesia, bi nwọn tilẹ gbà gbogbo otitọ awọn katoliki gbọ́, nitoriti nwọn kọ lati mọ Papa li olori wọn; n'ikẹhin, 4° awọn kristiani t'o kọ igbagbọ́ awọn katoliki silẹ lati bọriṣa, ati awọn ẹniti Eklesia ṣatì kuro ninu iye awọn ọmọ rẹ̀, titi d'igba ti nwọn ronupiwada nitôtọ, ti nwọn sì nfẹ tẹriba fun U.

Ib. — Awọn ẹlẹṣẹ njẹ ọmọ Eklesia bi ?

Id. — Bẹni, awọn ẹlẹṣẹ njẹ ọmọ Eklesia, ṣugbọn nwọn ri bi ẹnipe nwọn kú.

Ib. — Awọn ẹlẹṣẹ n'ipin ninu idapọ awọn enia mimọ́ bi ?

Id. — Bẹni awọn ẹlẹṣẹ n'ipin ninu idapọ awọn enia mimọ́ ninu ọ̀na yi pe, nipa adura ati iṣẹ rere ti a nṣe ninu Eklesia, nwọn lè ri ôre-ọfẹ ironupiwada gbà.

---

## ẸKỌ́ XV.

### Ti idariji ẹ̀ṣẹ ajinde ara n'isà oku, ati iye ainipẹkun.

Ib. — Kà orí ẹkẹwa ti Simboli ?

Id. — Orí ẹkẹwa ti Simboli ni : « Idarijì ẹ̀ṣẹ ».

Ib. — Kil'ọ̀rọ wọnyi : idarijì ẹ̀ṣẹ nkọ́ wa ?

Id. — Ọrọ wọnyi : idarijì ẹ̀ṣẹ nkọ́ wa pe, Jesu-Kristi ti fi fun Eklesia Rẹ̀ l'agbara lati dari ẹ̀ṣẹ jì ni.

Ib. — Bawo ni Eklesia ti ndari ẹ̀ṣẹ jì ni ?

Id. — Eklesia ndari ẹ̀ṣẹ jì ni nipa ifi ère Jesu-Kristi fun wa.

Ib. — Bawo ni Eklesia ti nfi ère Jesu-Kristi fun wa ?

Id. — Eklesia nfi ère Jesu-Kristi fun wa nipa awọn Sakramenti.

Ib. — Kà orí ẹkọkanla ti Simboli ?

Id. — Orí ẹkọkanla ti Simboli ni : « Ajinde ara n'isà okú ».

Ib. — Kini ọ̀rọ wọnyi : « ajinde ara n'isà okú » nkọ́ wa ?

Id. — Ọrọ wọnyi : « ajinde ara n'isà okú »

nkọ wa pe, gbogbo awọn enia t'o ti kú yio tun jinde kuro n'isà okú, n'ijọ ikẹhin pẹlu ara ọkannà ti nwọn ti ní l'aiye yi (1).

Ib. — Kà orí ekejila ti Simboli ?

Id. — Orí ekejila ti Simboli ni : « ati ìye ainipẹkun ».

Ib. — Kini ìye ainipẹkun jasi ?

Id. — Iye ainipẹkun jasi pe, aiye kan ti kì yio pari lailai, yio tẹle ajinde ara awọn okú.

Ib. — Bawo ni aiye nà yio ti ri ?

Id. — Aiye nâ yio jẹ alafia ainipẹkun fun awọn enia rere at'oró ainipẹkun fun awọn enia buburu.

Ib. — Nibo l'awọn enia rere at'awọn enia buburu yio mâ gbé wà l'aiye ti mbọ̀ ?

Id. — Awọn enia rere yio wà l'ọrun rere, at'awọn enia buburu l'ọrun apàdi làrin ina ainipẹkun (2).

Ib. — Kini ọrun rere ?

Id. — Ọrun rere ni ibi kan ninu eyi ti a jẹ alafia ainipẹkun nipa irí Ọlọrun l'ojukoju (3).

Ib. — Ara at'ẹmí awọn enia mimọ́ mbẹ̀ l'ọrun bi ?

Id. — Agbẹdọ, ẹmí wọn nikanṣoṣo ni mbẹ̀, l'ọrun nisisiyi ; ara wọn yio de bẹ̀ ogéde lẹhin ajinde, nigbakannà ni nwọn yio di ologo at'alaikú.

Ib. — Ta l'awọn ti nlọ s'ọrun ?

Id. — Awọn ti nlọ s'ọrun ni gbogbo awọn ẹni ti kò ṣẹ s'Ọlọrun rí, at'awọn ẹnit'o ṣẹ s'Ọlọ-

---

(1) Joan. 5, ỳ 28 et 29. — 1 Cor. 15.
(2) Matt. 25, ỳ 46.
(3) Tob. 13. — Apoc 21.

run, ṣugbọn t'o ti tù Ọlọrun ninu tan nipa iṣẹ etutù.

Ib. — Nibo l'ẹmí awọn olotitọ ti kò ti tù Ọlọrun ninu tan nlọ si?

Id. — Ẹmí awọn olotitọ ti kò ti tù Ọlọrun ninu tan nlọ sinu Purgatori, tabi ibi ina iwẹnumọ́.

Ib. — Kini Purgatori?

Id. — Purgatori ni ibi kan ninu eyi ti, ẹmí awọn olotitọ ti kò ti tù Ọlọrun ninu tan, nduro titi ki ìjiya ti nwọn ti jere, nitori ẹ̀ṣẹ wọn k'o tan patapata.

Ib. — Awa ha lè mu igba ìjiya wọn kuru bi?

Id. — Bẹ̀ni, awa lè mu igba ìjiya wọn kuru nipa adura ati iṣẹ rere wa, nipa ititọrẹ awọn indulgensi ati, nipataki, nipa ẹbọ mimọ́ ti misa.

Ib. — Kil'ọrun-apâdi?

Id. — Ọrun-apâdi ni ibi ìjiya kan ninu eyi ti ao da awọn enia buburu l'oró ainipẹkun pẹlu awọn èṣu.

Ib. — Tal'awọn ti nlọ s'ọrun-apâdi?

Id. — Awọn ti nlọ s'ọrun-apâdi ni gbogbo awọn t'o kú ninu ìwa ẹ̀ṣẹ nla.

Ib. — Ijiya wo ni awọn enia buburu njẹ ninu ọrun-apâdi?

Id. — Awọn enia buburu kò lè ri oju Ọlọrun rara, nwọn sì jẹ oniruru oró, nipataki oró t'ina ainipẹkun.

Ib — Ara at'ẹmí awọn enia buburu njona nisisiyi bi?

Id. — Agbẹdọ, ẹmí wọn nikanṣoṣo njona nisisiyi ṣugbọn, lẹhin ajinde, ara wọn yio tun dapọ mọ́ ẹmí wọn, nwọn yio sì jona pọ̀ titi lailai.

---

# APA EKEJI

## OHUN T'A BA ṢE, ATI OHUN T'A BA YẸ SILẸ

## ẸKỌ́ I.

### Ti ofin Ọlọrun.

Ib. — Lati gbà wa là, o to k'a gbà awọn otitọ ti mbẹ̀ ninu ijẹwọ igbagbọ́ ti awọn Apostoli gbọ́ bi?

Id. — Agbẹdọ, lati gbà wa là kò to k'a gbà awọn otitọ ti mbẹ̀ ninu ijẹwọ igbagbọ́ ti awọn Apostoli gbọ́, o tun kùn k'a pa awọn ofin Ọlọrun ati ti Eklesia mọ́, k'a hù ìwa rere, k'a sì yẹ ẹ̀ṣẹ silẹ (1).

Ib. — Nibo l'a ri ikekuru ti gbogbo awọn ofin Ọlọrun?

Id. — A ri ikekuru ti gbogbo awọn ofin Ọlọrun ninu awọn mejeji ti ntẹle wọnyi: ekini k'iwọ k'o fi gbogbo àiya rẹ, ati gbogbo ọkàn rẹ, ati gbogbo agbara rẹ fẹ́ Ọlọrun Oluwa rẹ: ekeji, k'iwọ k'o sì fẹ́ ẹnikeji rẹ gẹgẹ bi ara rẹ.

Ib. — Ofin Ọlọrun melo ni mbẹ̀?

Id. — Ofin Ọlọrun mẹwa ni mbẹ̀; awọn mẹta ti iṣaju nkọ́ wa n'iṣẹ wa si Ọlọrun, ati awọn meje t'o kùn, nkọ́ wa n'iṣẹ wa si ẹnikeji wa.

Ib. — Bawo l'a ti npè awọn ofin mẹwa ti Ọlọrun?

Id. — Awọn ofin Ọlọrun l'a npè ni Dekalogi.

(1) Matt. 19, ỳ 17. — Jac. 2, ỳ 17.

Ib. — Kà awọn ofin Ọlọrun.
Id. — *Wò adua.*
Ib. — Bawo l'Ọlọrun ti sọ awọn ofin wọnyi?
Id. — Ọlọrun sọ ofin wọnyi fun awọn ará Israeli nipa Mose, lori òke Sinai, lârin ârá ati manamana.
Ib. — Njẹ, iṣẹ wa ni lati mọ̀ awọn ofin mẹwa ti Ọlọrun bi?
Id. — Bẹni, iṣẹ wa ni lati mọ̀ awọn ofin mẹwa ti Ọlọrun, nitori bi a kò ba mọ̀ wọn, ti nwọn kò ba sì yé wa, awa kò lè pa wọn mọ́.

---

## ẸKỌ́ II.

### Ti ofin ekini.

Ib. — Kil'Ọlọrun paṣẹ fun wa nipa ofin ekini yi: « Iwọ kò gbọdọ l'Ọlọrun mì niwaju mi? »
Id. — Nipa ofin yi Ọlọrun paṣẹ fun wa lati bọ On nikan, lati gbà A gbọ́, lati ni ireti si I, ati lati fi ọkàn wa fẹ́ Ẹ l'afẹtan.
Ib. — Kini bibọ Ọlọrun jasi?
Id. — Bibọ Ọlọrun jasi pe, k'a bọ́lafun U, k'a sì sìn I b'o ti yẹ fun U, bi Ẹlẹda ati Oluwa wa.
Ib. — Ewo ni isìn t'o yẹ k'a fifun Ọlọrun?
Id. — Isìn t'o yẹ k'a fifun Ọlọrun ni isìn inu ati isìn ode.
Ib. — Kini isìn inu t'o yẹ k'a fifun Ọlọrun jasi?

Id. — Isìn inu t'o yẹ k'a fifun Ọlọrun jasi pe, k'a jẹwọ pe, awa mbẹ̀ ni ikawọ Ọlọrun, k'a sì fi ẹmí wa, ifẹ́ wa, gẹgẹ bi a ti ri, ati ohun gbogbo ti awa ni le Ọlọrun lọwọ.

Ib. — Kini isìn ode t'o yẹ k'a fifun Ọlọrun jasi?

Id. — Isìn ode t'o yẹ k'a fifun Ọlọrun ni gbogbo iṣe ode t'a fi nsìn Ọlọrun, gẹgẹ bi adua, t'a fi ẹnu kà, ati iṣẹ isìn ode ti Eklesia, ati nipataki ẹbọ mimọ́ ti misa.

Ib. — Kini agbara isìn?

Id. — Agbara isìn ni ìwa rere kan t'o t'ọrun wá, t'o mu wa fun Ọlọrun l'isìn inu ati isìn ode, b'o ti yẹ fun U bi Oluwa wa.

---

## ẸKỌ́ III.

### Ilọ siwaju ti ofin Ọlọrun.

Ib. — Kini ofin ekini da wa lẹkun?

Id. — Ofin ekini da wa lẹkun iborisa, ibà ohun mimọ́ jẹ, tabi sakrilegi, isìnkusìn, ati gbogbo eyit'o lodi si igbagbọ́, ireti ati ifẹ́ Ọlọrun.

Ib. — Kini iborisa?

Id. — Iborisa ni ibọ ẹdá.

Ib. — Kini sakrilegi, tabi, ibà ohun mimọ́ jẹ?

Id. — Sakrilegi li ẹ̀gan, tabi ibajẹ nkan mimọ́, tabi ti nkan ti a yà si mimọ́ fun Ọlọrun.

Ib. — Kini isìnkusìn?

Id — Isìnkusìn ni ìlo lasan, t'a nlò ninu

isìn Olọrun, tabi ìlo ti Eklesia kò pa wa laṣẹ, igbẹkẹle ọ̀rọ kan tabi akiyesi kan ti Eklesia kò gbà.

Ib. — Isìnkusìn ha ni lati lọ bère nkan lọdọ awọn babalawo, alafọṣẹ ati oṣó bi?

Id. — Bẹ̀ni, isìnkusìn ni lati lọ bère nkan lọdọ awọn babalawo, alafọṣẹ ati oṣó, nitori pe ẹnit'o ṣe bẹ̀ bère lọdọ èṣu nkan ti Olọrun nikan lè ṣe.

Ib. — Ilo lasan ati ẹ̀ṣẹ nla ni lati gbẹkẹle, tira, ondè, igbadi, tabi oruka, apẹtẹ ati alá bi?

Id. — Bẹ̀ni, nitoripe ohun wọnyi kò lagbara fun ara wọn lati ṣe nkan ti a nreti; Olọrun kò sì dá wọn silẹ lati mâ lò wọn, ati pẹlupẹlu Eklesia sì da wa lẹkun lati lò wọn.

Ib. — Kini afọṣẹ?

Id. — Afọṣẹ ni isìnkusìn kan nipa eyiti a nlò nkan lati fi mọ̀ ohun ti mbọ̀ wá, bi didá ifa, imuje, ati iṣakiyesi ilà ọwọ́, etc.

Ib — Ẹ̀ṣẹ nla ni lati jẹ ẹbọ, lati mu omi oriṣa ati lati fi wẹ̀ ara bi?

Id. — Bẹ̀ni, ẹ̀ṣẹ nla ni, nitoripe ẹnit'o ṣe bẹ̀ ngbẹkẹle èṣu.

Ib. — Isìnkusìn ni lati gbà alá gbọ́ bi?

Id. — Bẹ̀ni, nitori Olọrun l'o kilọ fun wa lat'inu Iwe mimọ́ wá pe: « Iwọ kò gbọdọ ṣakiyesi alá ».

Ib. — Tal'awọn ti nṣẹ̀ si igbagbọ́?

Id. — Awọn ẹniti nṣẹ̀ si igbagbọ́ ni: 1° ẹniti nkọ̀ ọkan ninu awọn otitọ ti Eklesia nkọ́ wa silẹ l'ọkàn tabi l'ẹnu; 2° ẹniti nfi mọmọ̀ ṣe iyemeji si ọkan ninu awọn otitọ wọnyi; 3° ẹniti njafara lati mọ̀ igbagbọ́ ati ẹkọ́ Olọrun; 4° ẹniti nlọ sinu ewu lati sọ igbagbọ́ rẹ̀ nù.

Ib. — Bawo l'a ti nfi ara wa wewu lati sọ igbagbọ́ nù?

Id. — A nfi ara wa wewu lati sọ igbagbọ́ nù nipa jijafara awọn iṣẹ wa bi kristiani, nipa kikà iwe buburu, lilọ s'ile iwe ti kì iṣe katoliki, ati nipa jijẹ alabapin ninu adua ati isìn awọn aladamọ̀.

Ib. — L'ọ̀na melo l'a lè ṣẹ̀ si ireti?

Id. — A lè ṣẹ̀ si ireti l'ọ̀na meji: 1° nipa ainireti; 2° ati nipa afojudi.

Ib. — Tal'awọn ti ndẹ̀ṣẹ nipa ainireti?

Id. — Awọn ti ndẹ̀ṣẹ nipa ainireti li ẹniti kò n'ireti lati gbà ara wọn là, nitori nwọn kò gbọkànle ânu ati agbara nla Ọlọrun.

Ib. — Tal'awọn ẹniti ndẹ̀ṣẹ nipa afojudi si Ọlọrun?

Id. — Awọn ẹniti ndẹ̀ṣẹ nipa afojudi ni: 1° awọn ti imâ jafara lati ronupiwada nitori ânu nla Ọlọrun; 2° Awọn ẹniti nfi ara wọn sinu ewu ohun imunidẹ̀ṣẹ, nitori nwọn gbẹkẹle agbara ara wọn tikalawọn.

---

## ẸKỌ́ IV.

### Ti ofin ekeji Ọlọrun.

Ib. — Kil'Ọlọrun da wa lẹkun nipa ofin ekeji: Iwọ kò gbọdọ pè orukọ Ọlọrun lasan?

Id. — Nipa ofin ekeji, Ọlọrun da wa lẹkun: 1° ibura asan; 2° isọ̀rọ odi si Ọlọrun; 3° egún; 4° ibajẹ ileri ti a fi ibura ṣe si Ọlọrun.

Ib. — Kini ibura jasi?

Id. — Ibura jasi pipè Ọlọrun pâpâ, tabi ọkan ninu awọn ẹdá rè lati jẹ ẹlẹ̀ri otitọ nkan ti a tẹnumọ́, tabi ti a ṣe ileri.

Ib. — Kini ibura asan?

Id. — Ibura asan ni ibura eke, airotẹlẹ, aiṣododo, ati ainidi.

Ib. — Kini ibura eke?

Id. — Ibura eke l'eyi t'a fi tẹnumọ́ nkan t'a mọ̀ pe kì iṣe otitọ, tabi t'a fi leri nkan ti a kò fẹ́ ṣe.

Ib. — Kini ibura airotẹlẹ?

Id. — Ibura airotẹlẹ li eyi t'a fi tẹnumọ́ nkan ti kò da ni loju tan.

Ib. — Kini ibura aiṣododo?

Id. — Ibura aiṣododo l'eyi t'a fi leri lati ṣe nkan buburu tabi didalẹ̀kun.

Ib. — Kini ibura ainidi?

Id. — Ibura ainidi li eyi t'a bú nigbati awọn olori wa kò paṣẹ fun wa, tabi ti a fi tẹnumọ́ nkan lasan, bi : Ọlọrun li ẹlẹ̀ri mi pe emi kò ṣeke.

Ib. — Kini blasfemi?

Id. — Blasfemi li ọ̀rọ odi ti a sọ si Ọlọrun, tabi si awọn enia mimọ́, tabi si isin Ọlọrun.

Ib. — Kil'a tun kilọ fun wa nipa ofin ekeji?

Id. — Ofin ekeji tun kilọ fun wa pe k'a má ṣèpe si wa, tabi si ẹnikeji wa, tabi si nkan alailẹmí.

Ib. — Kil'ileri-ifẹ́ jasi?

Id. — Ileri-ifẹ́ jasi ileri ti a mọmọ̀ ati tifẹtifẹ ṣe fun Ọlọrun, lati ṣe nkan t'o san k'a ṣe jù k'a filẹ lọ.

Ib. — Èṣẹ nla ni lati bà ileri-ifẹ́ jẹ bi?

Id. — Bệni, èṣẹ nla ni, nitorinâ awa kò gbọdọ ṣe ileri ifẹ́ lairotẹlẹ ati laigbimọ̀ran (1).

(1) Deut. 23, ỹ 21. — Eccle. 5.

Ib. — Èṣẹ nla ni lati bà ileri t'a fi ibura ṣe bi?

Id. — Bẹni, èṣẹ nla ni lati bà ileri t'a fi ibura ṣe jẹ, bikoṣe t'a ba fi ibura leri lati ṣe nkan buburu tabi didalẹkun.

---

## ẸKỌ V.

### Ti ofin ẹkẹta Ọlọrun.

Ib. — Kini Ọlọrun paṣẹ fun wa nipa ofin ẹkẹta yi: « Ranti ọjọ Oluwa lati lò o ni mimọ? »

Id. — Nipa ofin ẹkẹta yi, Ọlọrun paṣẹ fun wa lati lò ọjọ Oluwa ni mimọ.

Ib. — Kil'o yẹ k'a ṣe lati lò ọjọ Oluwa ni mimọ?

Id. — Lati lò ọjọ Oluwa ni mimọ, o tọ k'a gbọ Misa, k'a lọ si isìn ọjọ alẹ, k'a tẹramọ iṣẹ isìn Ọlọrun, k'a sì fi gbogbo iṣẹ silẹ.

Ib. — Tal'awọn ẹniti nṣè si ofin yi?

Id. — Awọn ti nṣè si ofin yi ni: 1° ẹniti npa Misa jẹ, tabi ti kò gbọ ọ b'o ti yẹ; 2° awọn ti nṣiṣẹ l'ijọ ọsẹ lainidi ati laibère aṣẹ lọdọ awọn saserdoti; 3° awọn ti kò ṣiṣẹ, ṣugbọn ti kò sìn Ọlọrun; 4° awọn ti nlò apa kan ti ọjọ mimọ nâ ni ire ṣiṣe, ni ṣiṣe iṣẹkuṣẹ, ni ijó ati ni ṣiṣe ariya buburu mì; 5° awọn ti nṣ'ajumọṣe ninu ariya buburu yi, tabi ti nfun ẹlomì n'iṣẹ.

Ib. — Êṣe t'a fi paṣẹ fun wa lati fi iṣẹ silẹ l'ijọ ọsẹ?

Id. — A paṣẹ fun wa lati simi kuro ninu iṣẹ l'ijọ ọsẹ, ki a lè ni àye lati gbadua, lati gbà awọn sakramenti, lati kọ ẹkọ Ọlọrun, lati kà iwe rere, ati lati ṣe iṣẹ ifẹni ati ânu.

---

# ẸKỌ́ VI

## Ti ofin ẹkẹrin.

Ib. — Kil'Ọlọrun paṣẹ fun wa nipa ofin ẹkẹrin yi : « Bọwọ fun baba on iyá rẹ? »

Id. — Nipa ofin ẹkẹrin, Ọlọrun paṣẹ fun wa lati fẹ́ awọn ôbí wa, lati bọlá fun wọn, lati gbọ́ ti wọn, ati lati ran wọn l'ọwọ́ l'aini wọn.

Ib. — Kil'a tun paṣẹ fun wa nipa ofin ẹkẹrin yi?

Id. — Nipa ofin ẹkẹrin yi a tun paṣẹ fun wa lati bọwọ fun awọn olori wa.

Ib. — Tani awọn olori wa?

Id. — Awọn olori wa ni gbogbo awọn t'o l'agbara ati aṣẹ lori wa, gẹgẹbi bisọpu ati awọn saserdoti, ọba ati onidajọ, olutọju ati oluwa wa.

Ib. — Ewo n'iṣẹ wa si awọn saserdoti?

Id. — Iṣẹ wa si awọn saserdoti ni lati bọwọ fun wọn ati lati fetisi ẹkọ́ wọn, nitori Jesu-Kristi ti wí fun wọn pe : « Ẹnit'o ba gbọ́ ti nyin, o gbọ́ t'emi ; ẹnit'o ba sì gàn mi, o gàn ẹnit'o rán mi (1).

Ib. — Ewo n'iṣẹ wa si ọba ati onidajọ wa?

Id. — Iṣẹ wa ni lati bọlá fun wọn ati lati tẹriba fun wọn.

Ib. — Kil'ofin ẹkẹrin tun làna fun wa?

Id. — Ofin ẹkẹrin tun làna iṣẹ awọn ôbí si ọmọ wọn, ati awọn olori si ọmọ-ọdọ wọn, ati olukọni si ọmọ-ẹhin wọn.

Ib. — Ewo n'iṣẹ awọn òbí ati olori si ọmọ wọn?

---

(1) Luc. 10, ỳ 16.

Id. — Iṣẹ awọn ôbí ati olori si ọmọ wọn ni lati fẹ́ wọn, lati bọ́ wọn, lati tọ́ wọn si ìwa rere, lati kọ́ wọn l'ẹkọ́ Ọlọrun, lati tọju wọn, lati ba wọn wi ati lati jẹ wọn niyà nigbati nwọn kò ṣe rere, lati rán wọn s'ile Ọlọrun, ati s'ile iwe awọn katoliki, ati nipataki lati fun wọn l'apẹrẹ iṣẹ rere.

---

## ẸKỌ́ VII

### Ti ofin ẹkarun.

Ib. — Kil'Ọlọrun da wa lẹkun nipa ofin ẹkarun yi : « Iwọ kò gbọdọ pa enia ?

Id. — Nipa ofin ẹkarun, Ọlọrun da wa lẹkun pe, k'a máṣe pa ara wa tikalawa, ẹnikeji wa, tabi k'a máṣe fẹ́ ikú ẹnikeji wa.

Ib. — Ewo l'Ọlọrun tun da wa lẹkun nipa ofin yi ?

Id. — Nipa ofin yi, Ọlọrun tun da wa lẹkun pe, k'a máṣe bà ẹnikeji wa jẹ l'ara, tabi l'ọkàn l'ọnakọna.

Ib. — Tal'awọn ti mbà ẹnikeji wọn jẹ l'ara?

Id. — Awọn ti mbà ẹnikeji wọn jẹ l'ara ni gbogbo awọn ẹniti nṣá ẹnikeji wọn, ti nlù u, tabi ti mbú u l'ibú.

Ib. — Tal'awọn ti mbà ẹnikeji wọn jẹ l'ọkàn ?

Id. — Awọn ti mbà ẹnikeji wọn jẹ l'ọkàn ni gbogbo awọn ẹniti nṣe ẹnikeji wọn ni skandali.

Ib. — Kini skandali ati apẹrẹ buburu ?

Id. — Skandali ati apẹrẹ buburu ni gbo-

gbo ọ̀rọ ati iṣe t'o fà, tabi t'o lè fà ẹnikeji wa sinu ẹ̀ṣẹ.

Ib. — Ẹṣẹ nla ni skandali bi!

Id. — Bẹ̀ni, skandali l'ẹ̀ṣẹ nla t'o tobi tobẹ̀, ti Jesu-Kristi ti wipe: Iba san fun oluwa rẹ̀ k'a so ọlọ mọ́ ọ l'ọrùn, k'a sì gbe e jù sinu ibú okun, jù ki o ṣe ọkan ninu awọn Kristiani ni skandali lọ (1).

Ib. — Kil'a tun da wa lẹkun nipa ofin ẹkarun?

Id. — Nipa ofin ẹkarun a tun da wa lẹkun ibinu, ilara, ẹ̀gan, ikorira, igbẹsan, afojudi, ijà ibinu, ati l'ọ̀rọ kan, gbogbo ìwa ìka ati gbogbo ifẹ́ buburu si ẹnikeji wa.

---

## ẸKỌ́ VIII.

### Ti ofin ẹkẹfa.

Ib. — Kil'Ọlọrun da wa lẹkun nipa ofin ẹkẹfa yi: Iwọ kò gbọdọ ṣe panṣaga?

Id. — Nipa ofin ẹkẹfa yi, Ọlọrun da wa lẹkun irònu (2), ọ̀rọ (3), ifojuri (4) ifọwọ́kàn aimọ́, ati gbogbo iṣe aimọ́.

Ib. — Ọlọrun ha da wa lẹkun ìwa aimọ́ nikanṣoṣo bi?

Id. — Agbẹdọ, Ọlọrun kò da wa lẹkun ìwa

(1) Luc 17, ỳ 2. — Matt. 5, ỳ 29 et 30. — 18, ỳ 7, 8, 9. — Marc. 9, ỳ 42, 44, 46

(2) Prov. 15, ỳ 26. — Matt. 15, ỳ 18, 19, 20.

(3) Eph. 5, ỳ 3.

(4) Matt. 5, ỳ 28.

aimọ nikanṣoṣo, ṣugbọn pẹlupẹlu o da wa lẹkun ohunkohun t'o lè fà wa sinu ìwa itiju yi.

Ib. — Ohun wo l'o mâ fà wa sinu ìwa aimọ

Id. — Ohun t'o mâ fà wa sinu ìwa aimọ ni ọlẹ, aṣejù ninu ohun jijẹ tabi ninu ohun mimu (1), ijó, iran aimọ (2), kikà iwe buburu, aworan aimọ, orin aimọ, ati irí ẹni ìhoho tifẹtifẹ, pẹlu iwọ̀ṣọ l'ọ̀na ti kò yẹ.

Ib. — Ewo ni pataki ọ̀na ti a lè fi yẹ ìwa aimọ silẹ?

Id. — Awọn pataki ọ̀na ti 'a lè fi yẹ ìwa aimọ silẹ ni, sisá fun gbogbo eyit'o lè mu enia ṣubu sinu rẹ̀, adua (3) àwẹ (4), iṣẹ ṣiṣe ati gbigbà awọn sakramenti nigbakugba, pẹlu ifọkànsìn si Maria mimọ (5).

---

## ẸKỌ́ IX.

### Ti ofin ekeje.

Ib. — Kil'Ọlọrun da wa lẹkun nipa ofin ekeje yi: Iwọ kò gbọdọ jale? »

Id — Nipa ofin ekeje yi, Ọlọrun da wa lẹkun pe, k'a máṣe jí nkan ẹnikeji wa, tabi k'a máṣe fi nkan ẹnikeji wa pamọ lọdọ wa laitọ, l'ọ̀rọ kan, k'a má ṣe ẹnikeji wa lòfokofo.

Ib. — L'ọ̀na wo l'a mâ jí nkan ẹnikeji wa?

Id — A lè jí nkan ẹnikeji wa nipa agbara,

---

(1) Eze h. 16, ỳ 49. — Eph. 5, ỳ 18.
(2) Gen. 34, ỳ 1.
(3) Matt. 26, ỳ 41.
(4) Matt 17, ỳ 20.
(5) Prov. 8, ỳ 34 et 35.

tabi n'ìkọkọ nipa ọgbọn arekereke, nipa itanjẹ, nipa gbigbà elé aitọ, ati nipa ẹsùn eke n'ile ẹjọ.

Ib. — L'ọ̀na wo l'a lè fi nkan ẹnikeji wa pamọ́ lọdọ wa l'aitọ́?

Id. — A lè fi nkan ẹnikeji wa pamọ́ lọdọ wa l'aitọ́ l'ọ̀na pupọ̀, nipa aisangbèse, nipa aimu nkan ti a yá ni pada, tabi aimu nkan ti a fi ṣọ́ ni pada, nipa pipamọ́ nkan t'o nù laiwá oluwa rẹ̀, ati nipa rirà ọjà l'a mọ̀ pe jiji ni.

Ib. — L'ọ̀na wo l'a ṣe ẹnikeji wa l'òfo?

Id. — A ṣe ẹnikeji wa l'òfo l'ọ̀na pupọ̀, nipa bibà nkan ẹnikeji wa jẹ, ati nipa dida ẹnikeji wa duro laitọ́, lati jère nkan ti o tọ́

Ib. — Awa ha ṣẹ̀ si ofin ekeje nikanṣoṣo, nigbati awa pàpâ nṣe nkan aiṣododo wọnyi bi?

Id — Agbẹdọ, a tun ṣẹ̀ si ofin ekeje yi nipa kikún iṣẹ aiṣododo wọnyi lọwọ́, gẹgẹ bi nipa aṣẹ, igbimọ̀ tabi iranlọwọ, tabi nipa aida iṣẹ aiṣododo wọnyi duro, nigbati iṣẹ wa ni lati da wọn duro, ti a sì lè ṣe e.

Ib. — Kil'Ọlọrun paṣẹ fun wa nipa ofin ekeje?

Id. — Nipa ofin ekeje, Ọlọrun paṣẹ fun wa lati mu nkan ti iṣẹ ti ẹnikeji wa pada fun u, ati lati san fun u nitori ohun iní rẹ̀ ta bajẹ.

Ib. — Kil'o yẹ k'a ṣe, nigbati a kò lè san gbogbo rẹ̀ pada fun ẹnikeji wa?

Id. — Nigbati a kò lè san gbogbo rẹ̀ pada fun ẹnikeji wa, o yẹ k'a ṣe gbogbo eyit'a lè ṣe, k'a sì n'ifẹ́ lati san gbogbo rẹ̀ pada, nigbati a lè ṣe, nitori a rí ninu iwe mimọ́ pe, awọn olè kò lè wọ̀ inu ọrun rere.

---

## ẸKỌ́ X.

**Ti ofin ẹkẹjọ, ẹkẹsan ati ẹkẹwa.**

Ib. — Kil'Ọlọrun da wa lẹkun nipa ofin ẹkẹjọ yi : « Iwọ kò gbọdọ jẹri eke si ẹnikeji rẹ ? »

Id. — Nipa ofin ẹkẹjọ yi, Ọlọrun da wa lẹkun nipataki ijẹri eke n'ile ẹjọ.

Ib. — Kil'Ọlọrun tun da wa lẹkun nipa ofin ẹkẹjọ yi ?

Id. — Nipa ofin ẹkẹjọ yi, Ọlọrun tun da wa lẹkun eke, idulumọ̀, ofofo ati idajọ airòtẹlẹ (1).

Ib. — Kini eke ?

Id. — Eke ni sisọ ọ̀rọ ti kò jasi gẹgẹ bi o ti ri ninu wa.

Ib. — Njẹ, a kò lè ṣeke rara bi ?

Id. — Agbẹdọ, a kò lè ṣeke rara, nitori gbogbo eke ẹ̀ṣẹ ni (2).

Ib. — Kil'idulumọ̀ ?

Id. — Idulumọ̀ l'ẹsùn kan t'a fi sùn ẹnikeji wa nitori ẹ̀ṣẹ ti on kò ṣe, tabi abumọ́ ẹ̀ṣẹ ti on ṣe.

Ib. — Kil'ofofo ?

Id. — Ofofo ni ifi ẹ̀ṣẹ tabi ìwa abukùn ẹnikeji wa hàn lainidi.

Ib. — Kil'idajọ airotẹlẹ ?

Id. — Idajọ airotẹlẹ l'idajọ buburu ti a da fun ẹnikeji wa nitori iṣe rẹ̀, laimọ̀ idi rẹ̀ dajudaju.

---

(1) Matt. 7, ẏ 1, 51.
(2) 1 Joh 2, ẏ 21.

Ib. — Ewo n'iṣẹ awọn t'o ti bà ẹnikeji wọn l'oruko jẹ?
Id. — Iṣẹ wọn ni lati ṣe atunṣe ibajẹ oruko rere rè gẹgẹ bi nwọn ti lè ṣe to.
Ib. — Kil'Olorun da wa lẹkun nipa ofin meji iyokùn?
Id. — Nipa ofin meji iyokùn yi, Olọrun da wa lẹkun gbogbo ifẹ t'o lodi si ìwa mimọ ati ododo (1).

## EKỌ́ XI

### Ti ofin Eklesia.

Ib. — Eklesia l'agbara lati sofin bi?
Id. — Bẹni, Eklesia l'agbara to lati sofin, ti gbogbo awọn kristiani kò lè ṣaitẹriba fun.
Ib. — Tal'o fun Eklesia l'agbara lati sofin?
Id. — Jesu-Kristi l'o fun Eklesia l'agbara lati sofin, o sì wi nigbangba pe: Gbogbo awọn ti kò ba gbà ti Eklesia gbọ, k'a kà wọn si keferi (2).
Ib. — Tal'awọn enit'o gbà aṣẹ lọwọ Jesu-Kristi lati sofin?
Id. — Awọn ẹnit'o gbà aṣẹ lọwọ Jesu-Kristi lati sofin ni Papa mimọ, ati awọn Biṣopu ti o ti yàn lati ṣe olori Eklesia rè (3).
Ib. — Ofin Eklesia melo ni mbẹ?
Id. — Ofin Eklesia meje ni mbẹ.

(1) 1 Joh. 2, ỷ 16. — Matt. 6, ỷ 19. — Luc 12, ỷ 15.
(2) Matt. 18, ỷ 17.
(3) Act. Ap. 20, ỷ 28. — Matt. 16, ỷ 19.

Ib. — Kà ofin Eklesia.
Id. — 1° K'a pa ọjọ́ Oluwa ati awọn ọjọ́ mimọ́ ti Eklesia mọ́ ni mimọ́.
2° K'a gbọ́ Misa n'ijọ́ Oluwa ati ninu awọn ijọ́ mimọ́.
3° K'a jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa b'o ti wù k'o ri lârin kan l'ọdún.
4° K'a gbà Komunioni mimọ́ nipataki l'akoko Paska.
5° K'a gbàwẹ nigbà Kuadragesima, ninu awọn akoko mẹrin ti ọdún, ati l'ijọ́ vigili tabi ninu awọ̀sun ti ọdún mimọ́.
6° K'a máṣe jẹran l'ijọ́ ẹkẹfa ọsẹ.
7° Iwọ kò gbọdọ gbeyawo laigbà sakramenti matrimoni, tabi l'akoko ti a da ni lẹkun, ati ninu ése melokan ti ibatan ẹni, ati l'ọ̀nakọna ti Eklesia kò gbà.

---

## ẸKỌ́ XII

### Ti ofin ekini at'ekeji.

Ib. — Kil'Eklesia paṣẹ fun wa nipa ofin ekini ?
Id. — Nipa ofin ekini Eklesia paṣẹ fun wa lati pa awọn ijọ́ mimọ́ t'Eklesia mọ́, k'a si lò awọn ijọ́ mimọ́ ni mimọ́.
Ib. — Bawo l'o ti yẹ k'a mà lò awọn ijọ́ mimọ́ ni mimọ́ ?
Id. — O tọ́ k'a lò awọn ijọ́ mimọ́ ni mimọ́ gẹgẹ b'a ti nlò awọn ijọ́ Oluwa ni mimọ́ nipa sinsìn Ọlọrun, ati nipa ifi gbogbo iṣẹ s'ilẹ.

Ib. — Kil'Eklesia pasẹ fun wa nipa ofin ekeji « K'a gbọ́ Misa n'ijọ́ Oluwa ati ninu awọn ijọ́ mimọ́? »

Id. — Eklesia pasẹ fun wa lati gbọ́ Misa l'odidi n'ijọ́ Oluwa ati ninu awọn ijọ́ mimọ́.

Ib. — Misa wo l'o yẹ k'a mâ gbọ́ n'ijọ́ ọsẹ?

Id. — O yẹ k'a mâ gbọ́ misa ti a nṣe l'agogo mẹsan.

Ib. — Bawo l'o ti yẹ k'a mâ gbọ́ misa?

Id. — O yẹ k'a mâ gbọ́ misa l'odidi, tọ̀wọ-tọ̀wọ, pẹlu ifiyesi ati ifọkànsin.

---

## ẸKỌ́ XIII.

### Ti ofin ẹkẹta ati ẹkẹrin.

Ib. — Kil'Eklesia pasẹ fun wa nipa ofin ẹkẹta yi : « K'a jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa, b'o ti wù ki o ri, lârin kan l'ọdún? »

Id. — Nipa ofin ẹkẹta yi, Eklesia pasẹ fun wa lati jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa lọdọ saserdoti, b'o ti wù ki o ri, lârin kan l'ọdún.

Ib. — Nitori kini a wipe, b'o ti wù ki o ri, lârin kan l'ọdún?

Id. — A wipe, b'o ti wù ki o ri, lârin kan l'ọdún, nitoripe awọn t'o n'ifẹ́ tôtọ lati gbà ẹmí wọn là, kò lè ṣalaimá jẹwọ ẹ̀ṣẹ wọn nigbakugba l'ọdún.

Ib. — Niwọn ọdún melo l'o yẹ k'a bẹ̀rẹsi jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa?

Id. — O yẹ k'a bẹ̀rẹsi jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa, nigbati a l'ọgbọ́n to lati dẹ̀ṣẹ, bi nìwọn ọdún mẹfa tabi meje.

Ib. — Kil'Eklesia pasẹ fun wa nipa ofin

ẹkẹrin yi : « K'a gbà Komunioni mimọ l'akoko Paska, b'o ti wù ki o ri ?

Id. — Eklesia paṣẹ fun gbogbo awọn onigbagbọ, t'o ni oyé ati imọ to, lati gbà ara Jesu-Kristi l'akoko Paska, b'o ti wù ki o ri.

Ib. — Niwọn ọdún melo l'o yẹ k'a gbà ara Jesu-Kristi ?

Id. — O yẹ k'a gbà ara Jesu-Kristi, nigbati awọn saserdoti ba ri pe a l'ọgbọn ati imọ to lati gbà a b'o ti yẹ.

Ib. — Nitori kini a-wipe : « l'akoko Paska, b'o ti wù ki o ri ? »

Id. — A wipe, l'akoko Paska, b'o ti wù k'o ri, nitori pe Eklesia fẹ ki gbogbo awọn onigbagbọ k'o mu ara wọn yẹ lati gbà ara Jesu-Kristi nigba pupọ.

Ib. — Nibo l'a ni lati gbà ara Jesu-Kristi l'akoko Paska ?

Id. — A ni lati gbà ara Jesu-Kristi l'akoko Paska, n'ile Ọlọrun ti ilú t'a ngbé ati bi a ba gbaṣẹ lọdọ saserdoti lati gbà a n'ilú miran.

Ib. — Ẹniti kò jẹwọ ẹṣẹ rẹ b'o ti yẹ, ti kò si gbà ara Jesu-Kristi b'o ti yẹ, o ha pa ofin ekeji ati ẹkẹta yi mọ bi ?

Id. — Agbẹdọ, o gbẹṣẹ nla, ẹbi rẹ si di pupọ si i

Ib. — Awọn ti kò gbà ara Jesu-Kristi, nitoripe saserdoti wọn kò jẹ ki nwọn gbà a, nwọn ha rufin Eklesia bi ?

Id. — Agbẹdọ, awọn ti nipa imọran saserdoti ndurope ki nwọn to gbà ara Jesu-Kristi nigba Paska, kò rufin Eklesia, bi nwọn ba mura lojukannà, nipa irònupiwada tọtọ, lati gbà idarijì ẹṣẹ wọn ati ara Jesu-Kristi.

# ẸKỌ XIV.

## Ti ofin ẹkarun ati ẹkẹfa.

Ib. — Kini Eklesia pașẹ fun wa nipa ofin ẹkarun : « K'a gbàwẹ nigba Kuadragesima etc. ? »

Id. — Nipa ofin ẹkarun yi, Eklesia pașẹ fun wa lati gbàwẹ nigba Kuadragesima, tabi nìwọn ogogi ọjọ t'o șiwaju Ajinde Jesu-Kristi, ninu akoko mẹrin ti ọdún, ati ninu ọjọ vigili, tabi ninu awọsun ti awọn pataki ọdún mimọ.

Ib. — Kini àwẹ jasi ?

Id. — Awẹ jasi pe, k'a máșe jẹ ohun jijẹ didalẹkùn, k'a sì jẹun lẹkan l'osán, șugbọn Eklesia njẹ k'a jẹun diẹ l'alẹ.

Ib. — O tọ ki gbogbo awọn kristiani k'o pa ofin yi mọ bi ?

Id. — Bẹni, gbogbo awọn kristiani t'o l'ọdún mọkanlelogún, t'o sì lè gbàwẹ, o tọ ki nwọn gbàwẹ.

Ib. — Kil'Eklesia da wa lẹkun nipa ofin ẹkẹfa yi : « K'a máșe jẹran n'ijọ ẹkẹfa ọsẹ ? »

Id. — Nipa ofin yi, Eklesia da wa lẹkun pe, k'a máșe jẹran n'ijọ ẹkẹfa ọsẹ.

Ib. — Nitori kini Eklesia ti dá ọjọ aijẹran silẹ n'ijọ ẹkẹfa ọsẹ ?

Id. Eklesia ti dá ọjọ aijẹran silẹ n'ijọ ẹkẹfa ọsẹ, lati bọwọfun Jesu-Kristi n'iranti ijiyà, ikú ati isinkú rẹ, k'a sì mura lati lò ọjọ Oluwa ni mimọ.

---

## ẸKỌ́ XV.

### Ti awọn agbara kristiani.

Ib. — Kil'agbara kristiani yé ọ si?
Id. — Nipa agbara kristiani o yé mi si ìwa rere kan ti Ọlọrun fi sinu ọkàn wa, t'o sì fà wa lati fi irọrun hùwa rere.
Ib. — Irú agbara kristiani melo ni mbẹ̀?
Id. — Irú agbara kristiani meji ni mbẹ̀: awọn agbara teologali. ati awọn agbara morali.
Ib. — Kini awọn agbara teologali?
Id. — Awọn agbara teologali ni ìwa rere t'o tán si Ọlọrun, t'o sì nkọ́ wa l'iṣẹ wa si I.
Ib. — Awọn agbara teologali melo ni mbẹ̀?
Id. — Awọn agbara teologali mẹta ni mbẹ̀: Igbagbọ́, Ireti ati Ifẹni.

---

## ẸKỌ́ XVI.

### Ti Igbagbọ́.

Ib. — Kini igbagbọ́?
Id. — Igbagbọ́ ni ìwa rere kan t'o tọrun wá, t'o sì mu wa gbà Ọlọrun gbọ́, ati awọn otitọ ti On fihàn wa, t'O sì nkọ́ wa nipa Eklesia rẹ̀.
Ib. — Nitori kil'a gbà otitọ wọnyi gbọ́?
Id. — A gbọ́ otitọ wọnyi gbọ́, nitoripe Ọlọrun l'o fi wọn hàn wa, ati nitoripe on kò lè tan wa jẹ, a kò sì lè tan a jẹ.

Ib. — Bawo l'a ti mọ̀ pe Ọlọrun l'o fi otitọ wọnyi hàn?

Id. — A mọ̀ pe Ọlọrun ti fi otitọ wọnyi hàn nipa ijẹri ati ẹkọ́ ti Eklesia,

Ib. — Eklesia ha lè ṣìna bi?

Id. — Agbẹdọ, Eklesia kò lè ṣìna ninu ẹkọ́ rẹ̀, nitoripe Ẹmi-Mimọ́ ntọju rẹ̀ nigbagbogbo.

Ib. — A lè ṣalainigbagbọ́ bi?

Id. — Agbẹdọ, a kò lè ṣalainigbagbọ́ nitoripe kò si igbalà laisi igbagbọ́.

Ib. — Ṣe iṣe igbagbọ́.

Id. — Ọlọrun mi, gbogbo eyiti Eklesia katolika mimọ́ ngbagbọ́, t'o sì nkọ́ wa, l'emi sì gbagbọ́ tọkàntọkàn, nitori iwọ ti iṣe otitọ pâpâ l'o ti fi hàn fun u.

---

## ẸKỌ́ XVII.

### Ti Ireti.

Ib. — Kil'ireti?

Id. — Ireti n'ìwa rere kan t'o tọrun wá, t'o sì mu wa fi igbẹkẹle girigiri durode ohun gbogbo ti Ọlọrun ti ṣe ileri fun wa.

Ib. — Ewo li ohun wọnyi?

Id. — Ohun wọnyi li ôre-ọfẹ Ọlọrun l'aiye yi ati ogo ainipẹkun l'aiye ti mbọ̀.

Ib. — Ohun wo l'ireti wa fi idi mu?

Id. — Ireti wa fi idi mu inu rere ati ileri Ọlọrun, ati ère Jesu-Kristi.

Ib. — Ṣe iṣe ireti?

Id. — Ọlọrun mi, mo fi igbẹkẹle girigiri

nreti ôre-ọfẹ rẹ l'aiye yi, ati ogo rẹ l'aiye ti mbọ̀ nipa itoye Jesu-Kristi, nitori Iwọ l'o ti ṣe ileri wọn fun wa, Iwọ sì mâ ṣe olôtitọ ninu ileri rẹ.

---

## ẸKỌ́ XVIII.

### Ti Ifẹni.

Ib. — Kil'ifẹni?

Id. — Ifẹni n'ìwa rere kan t'o lọrun wá, t'o sì mu wa fẹ́ Ọlọrun jù nkan gbogbo lọ nitori rẹ̀, ati ẹnikeji wa bi ara wa nitori ifẹ́ Ọlọrun.

Ib. — Kil'eyi jasi, k'a fẹ́ Ọlọrun jù nkan gbogbo lọ?

Id. — K'a fẹ́ Ọlọrun jù nkan gbogbo lọ jasi pe, k'a fẹ́ Ọlọrun ṣiwaju nkan gbogbo, k'a sì fẹran rẹ̀ jù ara wa tikalawa lọ, nitoripe O jẹ alafia wa ati opin gbogbo ifẹ́ wa.

Ib. — Kil'eyi jasi, k'a fẹ́ Ọlọrun nitori rẹ̀?

Id. — K'a fẹ́ Ọlọrun nitori rẹ̀ jasi pe, k'a fẹ́ Ọlọrun nitori ìwa pipé rẹ̀ ailopin, t'o sì dara jù nkan gbogbo lọ, ati nitoripe o tetekọ́ fẹ́ wa, t'o sì kún wa fun ôre rẹ̀.

Ib. — Bawo l'a ti mọ̀ pe a fẹran Ọlọrun?

Id. — Awa mọ̀ pe a fẹran Ọlọrun bi a ba pa ofin rẹ̀ mọ́ b'o ti yẹ.

Ib. — Kil'eyi jasi, k'a fẹ́ ẹnikeji wa bi ara wa?

Id. — K'a fẹ́ ẹnikeji wa bi ara wa jasi pe, k'a fẹ́ ṣôre fun u, ati bi a lè ṣe, k'a ṣôre fun u gẹgẹ bi awa ti nṣôre fun ara wa.

Ib. — Kil'eyi jasi, k'a fẹ́ ẹnikeji wa nitori ifẹ́ Ọlọrun?

Id. — Eyi jasi pe : 1° k'a fẹ́ ẹnikeji wa lati wù Ọlọrun t'o pa a lasẹ fun wa ; 2° k'a sì fẹ́ ẹ lati mu u wa sọdọ Ọlọrun (1).

Ib. — Tal'ẹnikeji wa?

Id. — Ẹnikeji wa ni gbogbo enia, ani awọn ọtá wa.

Ib. — Njẹ, isẹ wa ni lati fẹ́ awọn ọtá wa.

Id. — Bệni, Jesu-Kristi paṣẹ fun wa lati fẹ́ awọn ọtá wa, lati gbadua fun wọn, ati lati ṣe wọn l'òre, gẹgẹ bi o ti s'apẹrẹ fun wa.

Ib. — Bawo l'o ti yẹ k'a ti ifẹ́ wa si ẹnikeji wa hàn?

Id. — O yẹ k'a fi ifẹ́ wa si ẹnikeji wa hàn nipa awọn iṣẹ ânu t'ẹmí ati t'ara, niwọn bi a ti lè ṣe to.

Ib. — Iṣẹ ànu nipat'ẹmí melo ni mbẹ̀?

Id. — Iṣẹ ânu nipat'ẹmí meje ni mbẹ̀ : 1° k'a kọ́ awọn ti kò mọ̀ nkan ti Ọlọrun ; 2° k'a ba awọn ẹlẹṣẹ wí ; 3° k'a tù awọn t'o ni ibanujẹ ninu ; 4° k'a damọ̀ran fun awọn ti nṣe iyemeji ; 5° k'a fi sùru gbà abukùn ẹnikeji wa ; 6° k'a gbadua fun awọn okú on âye ; 7° k'a dariji awọn t'o ṣẹ̀ wa.

Ib. — Iṣẹ ânu nipa t'ara melo ni mbẹ̀?

Id. — Iṣẹ ànu nipa t'ara meje ni mbẹ̀ pẹlu : 1° k'a fi onjẹ fun ẹniti ebi npa, ati ohun mimu fun ẹniti ongbẹ ngbẹ ; 2° k'a gbà awọn ti kò n'ile sile ; 3° k'a daṣọ bò awọn enit'o wà nìhoho ; 4° k'a bojutọ́ awọn alaisan ; 5° k'a bẹ̀

(1) Joh. 4, ỳ 20, 21.

awọn elèwọn wò; 6° k'a rà awọn erú pada; k'a sì sìn awọn okú (1).

Ib. — Ṣe iṣe ifẹni?

Id. — Ọlọrun mi, mo fi gbogbo àiya mi, ati ọkàn mi, ati agbara mi fẹ́ Ọ jù nkan gbogbo lọ, nitori iwọ amâ dara jù nkan gbogbo lọ, ati nitori rẹ mo fẹ́ ẹnikeji mi bi ara mi.

---

## ẸKỌ́ XIX.

### Ti awọn agbara morali.

Ib. — Kil'awọn agbara morali?

Id. — Awọn agbara morali li ìwa rere ti nṣakoso iṣẹ ati ihùwa enia gẹgẹ bi ilana ofin Ọlọrun.

Ib. — Ewo ni awọn pataki agbara morali?

Id. — Awọn pataki agbara morali jẹ mẹrin: ọgbọ́n, ododo, igboiya ati airekọja.

Ib. — Kini ọgbọ́n kristiani?

Id. — Ọgbọ́n kristiani ni ìwa rere kan ti ntàn imọlẹ si oyé wa, t'o sì ntọ́ wa lati mọ̀ ati lati yàn eyit'o lè mu wa de ọdọ Ọlọrun (2).

Ib. — Kil'ododo kristiani?

Id. — Ododo kristiani ni ìwa rere kan ti nmu wa lagbara lati ṣe iṣẹ wa si Ọlọrun, si ẹnikeji wa ati si ara wa tikalawa l'aṣetan (3).

Ib. — Kil'igboiya kristiani?

---

(1) Matt. 25, ỷ 34.
(2) Prov. 9, ỷ 10. — Luc. 1, ỷ 17.
(3) Matt. 10, ỷ 28.

Id. — Igboiya kristiani n'iwa rere kan ti nmu wa l'agbara lati bori ohun gbogbo ti ndìna igbalà wa, ati lati jiyà gbogbo jù k'a ṣẹ̀ si Ọlọrun lọ (1).
Ib. — Kil'airekọja kristiani?
Id. — Airekọja kristiani n'ìwa rere kan ti nmu wa l'agbara lati lò nkan gbogbo pẹlu ìwọn (2).

## ẸKỌ́ XX.

### Ti ẹ̀ṣẹ.

Ib. — Kini ẹ̀ṣẹ?
Id. — Ẹ̀ṣẹ l'aigbọran kan si ofin Ọlọrun.
Ib. — Irú ẹ̀ṣẹ melo ni mbẹ̀?
Id. — Irú ẹ̀ṣẹ meji ni mbẹ̀ : ẹ̀ṣẹ akọṣẹ ati ẹ̀ṣẹ atọwọ́da
Ib. — Kini ẹ̀ṣẹ akọṣẹ?
Id — Ẹ̀ṣẹ akọṣẹ l'eyi ninu eyiti a bí gbogbo wa, t'a sì njẹbi rẹ̀ nitori aigbọran Adamu, ẹniti iṣe baba gbogbo araiye.
Ib. — Kini ẹ̀ṣẹ atọwọ́da?
Id. — Ẹ̀ṣẹ atọwọ́da li eyit'awa tikalawa mọmọ̀ da.
Ib. — L'ọ̀na melo l'a lè jẹbi ẹ̀ṣẹ atọwọ́da?
Id. — A lè jẹbi ẹ̀ṣẹ atọwọ́da l'ọ̀na marun : nipa irònu, nipa ifẹ́, nipa ọ̀rọ, nipa iṣe ati nipa aiṣe iṣẹ wa.
Ib. — Irú ẹ̀ṣẹ atọwọ́da melo ni mbẹ̀?

(1) Luc. 12, ỳ 4.
(2) 1 Cor. 7, ỳ 29, 30, 31.

Id — Irú èṣẹ alọwọ́da meji ni mbẹ̀ : èṣẹ nla ati èṣẹ kekere.

Ib. – Kini èṣẹ nla?

Id. — Èṣẹ nla l'eyi ti npa ìwa ôre-ọfẹ Olọrun run li ọkàn wa, t'o sì da wa lẹbi oró ainipẹkun.

Ib. – Èṣẹ nla melo l'o to lati pa ọkàn wa?

Id. — Èṣẹ nla kanṣoṣo l'o to lati pa ọkàn wa, lati sọ wa di ọtá Ọlọrun, ẹrú èṣu ati ẹlẹbi ọrun-apâdi.

Ib. – Kini èṣẹ kekere?

Id. — Èṣẹ kekere li eyiti kò pa ìwa ôre-ọfẹ run li ọkàn wa, ṣugbọn t'o sọ wa di alailera, t'o sì mu wa jẹbi ijiyà kan ti kì yio pẹ titilọ.

Ib. Njẹ, o tọ́ k'a mâ yẹ èṣẹ kekere silẹ?

Id. — Bệni, nitoripe o bà Ọlọrun ninu jẹ, o sọ ọkàn wa di alailera, o sì nfà wa sinu èṣẹ nla, ati nitoripe o jère iyà kan ti ao jẹ l'aiye yi, tabi l'aiye ti mbọ̀.

---

## ẸKỌ́ XXI.

### Ti awọn olori èṣẹ.

Ib — Olori èṣẹ nla melo ni mbẹ̀?

Id. — Olori èṣẹ nla meje ni mbẹ̀ : Igberaga, awún, ifẹkufẹ ara, ilara, ajẹki, ibinu ati ọlẹ?

Ib. — Kini igberaga?

Id. — Igberaga n'ifẹ́ ara wa tikalawa l'afẹju, t'o mu wa ṣogo ninu wa, t'o sì mu wa gbé ara wa ga soke si ẹnikeji wa.

Ib. — Ewo l'awọn ọmọ igberaga?
Id. — Awọn ọmọ igberaga ni ogo asan, afojudi, agabagebe, aigbọran, ati ègan ẹnikeji wa.
Ib. — Kini awún?
Id. — Awún n'ifẹ́ ti nkan t'aiye yi l'afẹju.
Ib. — Ewo ni awọn ọmọ awún?
Id. — Awọn ọmọ awún ni: igbagbe Ọlọrun, aikiyesi igbalà wa, ọkàn lile si awọn otoṣi, erú ati itanjẹ.
Ib. — Kini ifẹkufẹ ara?
Id. — Ifẹkufẹ ara n'ifẹ awọn afẹ aimọ́ l'afẹju.
Ib. — Ewo ni awọn ọmọ ifẹkufẹ ara?
Id. — Awọn ọmọ ifẹknfẹ ara pọ̀, nwọn sì buru julọ, ṣugbọn awọn ti a kọ ri ni: okuye ati lile ọkàn.
Ib. — Kini ilara?
Id. — Ilara ni ibanujẹ nitori nkan rere ti ẹnikeji wa, tabi ayọ̀ nitori nkan buburu t'o de si i.
Ib. — Ewo ni awọn ọmọ ilara?
Id. — Awọn ọmọ ilara ni: idulumọ̀ ati isọ ẹnikeji ni buburu lẹhin.
Ib. — Kini ajẹki?
Id. — Ajẹki ni ifẹ́ ohun jijẹ tabi ohun mimu l'afẹju.
Ib. — Ewo ni awọn ọmọ ajẹki?
Id. — Awọn ọmọ ajẹki ni: ìwa bi ẹranko, isọkusọ, ijà ati ìwa aimọ́.
Ib. — Kil'ibinu?
Id. — Ibinu ni irúnu l'arekọja nitori nkan t'o bà wa ninujẹ.
Ib. — Ewo ni awọn ọmọ ibinu?
Id. — Awọn ọmọ ibinu ni: ikorira, igbẹsan,

blasfemi, tabi ọ̀rọ odi si Ọlọrun, ebú ati nigbamî ipania.

Ib. — Kini ọlẹ?

Id. — Ọlẹ n'ifẹ́ isimi l'afẹju, t'o mu wa korira iṣẹ wa, t'o sì jẹ k'a jafara wọn.

Ib. — Ewo ni awọn ọmọ ọlẹ?

Id. — Awọn ọmọ ọlẹ ni : ipadanù akoko wa, aiduro ninu iṣẹ wa si Ọlọrun ainitara fun isìn Ọlọrun, lile ọkàn tabi aimọ̀ lọkàn, ati onirûru idanwò.

Ib. — L'ọ̀na wo l'a lè yẹ ẹ̀ṣẹ silẹ, ati pa ofin Ọlọrun mọ́, ati ṣe rere?

Id. — A lè yẹ ẹ̀ṣẹ silẹ, ati pa ofin Ọlọrun mọ́, ati ṣe rere nipa ôre-ọfẹ Ọlọrun (1).

---

(1) Joh. 15, ỷ 3. — Cor. 3, ỷ 5.

# APA ẸKẸTA

## NKAN T'A BA TỌRỌ ATI NKAN T'A BA GBA

## ẸKỌ́ I.

### Ti ôre-ọfẹ

IB. — Kini ôre-ọfẹ?
ID. — Ore-ọfẹ l'ẹbun kan t'o jù ẹda lọ, t'Ọlọrun fun wa nipa Jesu-Kristi lati gbà wa là.
IB. Nitori kil'a npè ẹbun yi l'ôre-ọfẹ?
ID. — A npè ẹbun yi l'ôre-ọfẹ, nitoripe Ọlọrun l'o fun wa l'ọfẹ, l'aisi erekere kan nipa ti wa.
IB. Kil'ôre-ọfẹ nṣe ninu wa?
ID. — Nipa ôre-ọfẹ, Ọlọrun tàn imọlẹ s'inu ọkàn wa, o sì fa wa l'ọkàn nipa imisi rẹ mimọ́.
IB. — Bawo l'a npè iranlọwọ Ọlọrun yi?
ID — A npè iranlọwọ yi ni ôre-ọfẹ ajumọṣe.
IB. — Ore-ọfẹ mu wa ṣ'iṣẹ l'agbara bi?
ID. — Agbẹdọ, ôre-ọfẹ kò mu wa ṣ'iṣẹ l'agbara nitoripe, bi kò ba ri bẹ, awa kò jere.
IB. — Bawo l'a ba ôre-ọfẹ Ọlọrun ṣ'iṣẹ?
ID. — A ba ôre-ọfẹ Ọlọrun ṣ'iṣẹ nigbat'a gbọ́ tirẹ, t'a sì tọpasẹ rẹ.
IB. — Bawo l'a nṣe odi s'ôre-ọfẹ?
ID. — A nṣe odi s'ôre-ọfẹ, o sì ri bệ nigba pupọ̀, nigbat'a kò f'eti s'imọran rẹ, t'a kò sì tẹle rẹ.
IB. Irú ôre-ọfẹ mì mbẹ bi?
ID. — Bệni irú ôre-ọfẹ mì mbẹ t'a npè abanigbe tab'isọdimimọ́.

Ib. — Kini ôre-ọfẹ abanigbe tab'isọdi-mimọ́?

Id. — Ore-ọfẹ abanigbe tab'isọdimimọ́ l'ôre-ọfẹ kan t'o gbe ninu wa, ti nsọ wa di mimọ́ at'itẹwọgba l'oju Ọlọrun.

Ib. — Bawo l'a ti sọ ôre-ọfẹ nù?

Id. — A sọ ôre-ọfẹ abanigbe nù nipa ẹ̀ṣẹ nla; a sì sọ ôre-ọfẹ ajumọṣe nù b'a kò feti s'imọran rẹ̀.

Ib. — L'ọ̀na wo l'Ọlọrun nfun wa l'ôre-ọfẹ rẹ̀?

Id. — Ọlọrun nfun wa l'ôre-ọfẹ rẹ̀ nipa awọn sakramenti at'adura.

---

## ẸKỌ́ II.

### Ti awọn Sakramenti.

Ib. — Kini Sakramenti?

Id. — Sakramenti l'àmi ode kan, ti Jesu-Kristi ti da silẹ lati sọ wa di mimọ́.

Ib. — Nitori ki l'a wí pe awọn Sakramenti jasi àmi ode kan?

Id. — A wí pe awọn Sakramenti jasi àmi ode kan, nitori pe nwọn fi ôre-ọfẹ airi ti nwọn mu wá sinu ọkàn wa hàn nigbangba, t'a sì lè fi awọn ọgbọ́n wa mọ̀ wọn.

Ib. — Ṣapejuwe kan lati tumọ̀ eyi fun wa.

Id. — Ninu Ibatisi : omi l'a fi wẹ̀ ọmọ, at'omi nâ njasi ôre-ọfẹ t'o wẹ̀ ọkàn rẹ̀ nù kuro ninu ẹ̀ṣẹ akọṣẹ.

Ib. — Bawo l'awọn Sakramenti nsọ wa di mimọ́?

Id. — Awọn Sakramenti nsọ wa di mimọ́ l'ọ̀na meji: diẹ ninu wọn nfun wa l'òre-ọfẹ́ t'awa kò ní nişaju, bi Ibatisi ati Penitensi, awọn iyokùn nmu k'òre-ọfẹ t'a ní k'o pọ̀ si, gẹgẹ bi Ukaristi mimọ́.

Ib. — Bawo l'awọn Sakramenti nfun wa l'ôre-ọfẹ?

Id. — Awọn Sakramenti nfun wa l'ôre-ọfẹ nipa fifun ọkàn wa li ere ikú ti Jesu-Kristi.

Ib — Gbogbo awọn ẹni t'o gbà awọn Sakramenti, nwọn gbà ôre-ọfẹ pẹlu bi?

Id. — Agbẹdọ, gbogbo awọn ẹni t'o gbà awọn Sakramenti kò gbà ôre-ọfẹ pẹlu, afi awọn t'o gbà wọn b'o ti yẹ (1).

Ib. — Ẹşẹ nla ni lati gbà awọn Sakramenti l'aiyẹ?

Id. — Bệni, ẹ̀şẹ nla ni lati gbà awọn Sakramenti l'aiyẹ, a si pè ẹ̀şẹ nâ ni sakrilegi.

Ib. — A lè gbà awọn Sakramenti nigba pupọ̀ bi?

Id. — Bệni, a lè gbà awọn Sakramenti nigba pupọ̀. bikọşe Ibatisi, Konfirmasi, at'Ordo-Mimọ́, t'a kò lè gbà jù l'ẹkan lọ.

Ib. — Nitori ki l'a kò lè gbà awọn Sakramenti mẹta wọnyi jù l'ẹkan lọ?

Id. — A kò lè gbà awọn Sakramenti mẹtẹta wọnyi jù l'ẹkan lọ, nitori ti nwọn sàmi kan si wa l'ọkàn (2).

Ib. — Kil'àmi yi njẹ?

---

(1) Conc. Trid. Sess. 7. Can 6 et 7.
(2) Conc. Trid. Sess. 7, Can. 9.

Id — Ami yi nję àmi airi kan, t'a şe si wa l'ọkàn, ti nya wa s'ọtọ fun Ọlọrun, ti kò sì le parę lailai.

Ib. — Sakramenti melo ni mbę?

Id. — Sakramenti meje ni mbè: Ibatisi, Konfirmasi, Ukaristi-Mimọ́, Penitensi, Extrem-Unksi, Ordo-Mimọ́ ati Matrimoni (1).

---

## ẸKỌ́ III.

### Ti Ibatisi.

Ib — Kini Ibatisi?

Id. — Ibatisi ni Sakramenti kan, t'o pa ẹ̀şẹ akọşẹ rẹ, t'o sì sọ wa di ọmọ Ọlọrun ati Eklesia.

Ib. — Ibatisi nmu ẹ̀şẹ akọşẹ nikan kuro bi?

Id. — O mu ẹ̀şẹ akọşẹ kuro pẹlu gbogbo ẹ̀şẹ atọwọda t'a ti da nişaju Ibatisi, o sì fi ijiyà t'a ti jẹre nitori wọn jì wa patapata (2).

Ib. — Ewo n'işẹ wa nipa Ibatisi?

Id. — Işẹ wa nipa Ibatisi ni lati gbà Jesu-Kristi gbọ́, lati tọpasẹ Rẹ̀, ati lati kọ̀ ẹ̀şu silẹ pẹlu gbogbo işẹ at'irera rẹ̀ (3).

Ib. — Ki l'eyi jasi k'a kọ̀ ẹ̀şu silẹ?

Id. — Ọrọ wọnyi jasi k'a ş'ileri lati fi gbogbo işẹ ẹ̀şu silẹ nigbangba, k'a sì foribalẹ fun awọn ofin Jesu-Kristi.

---

(1) Conc Trid. Sess. 7, Can. 1.
(2) Rom. 8, ℣ 1. — Tit. 3, ℣ 5. — Act. 2, ℣ 38.
(3) Matt. 28, ℣ 20 — Rom. 6, ℣ 3, etc. — Conc. Trid. Sess. 6, Can. 6 et Sess. 7, Can. 7 et 8.

Ib. — Kil'o yé ọ s'irera èṣu?

Id. — Nipa irera èṣu o yé mi s'afẹ asan at'ogo t'aiye yi.

Ib. — Kil'o yé ọ s'iṣẹ èṣu?

Id. — Nipa iṣẹ èṣu o yé mi s'iṣẹ ati gbogbo eyi t'o lè fà wa s'inu ẹṣẹ.

Ib. — Bawo l'a ṣe Ibatisi?

Id. — Lati ṣe Ibatisi a mâ fi omi wẹ iwaju orí ẹni t'a fẹ batisi, a sì wí l'ojukannâ: Mo batisi rẹ l'orukọ ti Baba, ati t'Ọmọ, ati t'Ẹmi-Mimọ (1).

Ib. — Omi wo l'a fi batisi?

Id. — Omi t'a fi batisi l'omi kanga, isọn, odo, okun, adagun tab'omi òjo, l'ọrọ kan, gbogbo omi t'a kò fi ẹrọ ṣe.

Ib. — Lati batisi o to k'a fi omi wẹ iwaju tán, k'a to bẹrẹsi ọrọ sọ?

Id. — Agbẹdọ, a ba sọ awọn ọrọ l'ẹsẹkannâ t'a nfi omi wẹ.

Ib. — Nitori ki l'a fu'ni l'onigbọwọ ọkọnrin kan ati onigbọwọ obiri kan ninu Ibatisi?

Id. — A fun ni l'onigbọwọ ọkọnrin kan ati onigbọwọ obiri kan ninu Ibatisi, ki nwọn jẹ olutọju ati ẹlẹri, ki nwọn sì mâ rán wọn l'eti ileri ti nwọn ti ṣe n'Ibatisi.

Ib. — A lè gbà wa là l'aigbà Ibatisi?

Id. — Agbẹdọ, nitori kò s'igbalà l'aisi Ibatisi.

Ib. — Bi a kò lè gbà Ibatisi, kil'o lè rọpò rẹ?

Id. — Ikú nitori igbagbọ, tabi ifẹ Ọlọrun l'afẹtan, pẹlu ifẹ latigbà Ibatisi, lè rọpò rẹ.

---

(1) Matt. 28, ℣ 19. — Conc. Trid. Sess. 7, Can. 4.

Ib. — A lè pẹ pupọ̀ k'a to batisi awọn ọmọ titun?
Id — Agbẹdọ, a kò lè pẹ pupọ̀ k'a to batisi awọn ọmọ titun; Eklesia nkilọ fun wa, nitori nwọn wà l'ewu ati kú l'aigbà Ibatisi.
Ib. — Tal'o lè ṣe Ibatisi?
Id. — Ẹnikẹni lè ṣe Ibatisi ekeji rẹ̀ t'o ba nkú lọ, ṣugbọn bi kò ri bẹ̀, saserdoti nikan l'o lè ṣe Ibatisi.

---

## ẸKỌ́ IV.

### Ti Konfirmasi.

Ib. — Kini Konfirmasi?
Id. — Konfirmasi ni sakramenti kan t'o nfun wa l'Ẹmi-Mimọ́ pẹlu gbogbo ôre-ọfẹ rẹ̀, lati sọ wa di kristiani pipé.
Ib. — Bawo ni Sakramenti yi nsọ wa di kristiani pipé?
Id. — Sakramenti yi nṣo wa di kristiani pipé l'ọ̀na meji: o mu ôre-ọfẹ Ibatisi pọ̀ si, o sì fun wa l'agbara ati jẹwọ Jesu-Kristi nigbangba botilẹ ṣe pe a pa wa (1).
Ib. — Tal'o jẹ oluṣe Sakramenti Konfirmasi?
Id. — Awọn Episkopi jẹ oluṣe Sakramenti Konfirmasi (2).
Ib. — Bawo l'Episkopi nṣe Konfirmasi?

---

(1) 2 Tim. 1, ỳ 7. — Matt. 10, ỳ 28. — Ephes. 6, ỳ 10. — Gal. 6, ỳ 14.
(2) Act. 8, ỳ 14, etc. — Conc. Trid. Sess. 7, Can, 3.

Id. — Lati se Konfirmasi, Episkopi fi ọwọ́ rè s'orí awọn t'a ti yàn lati gbà Konfirmasi, o sì fi krisma mimọ́ pa wọn niwaju orí, o sì bèbẹ fun Ẹmi-Mimọ́ k'o sokalẹ wá sinu ọkàn wọn, pẹlu gbogbo èbun Rè (1).

Ib. — Ẹbun Ẹmi-Mimọ́ melo ni mbẹ;

Id. — Ẹbun Ẹmi-Mimọ́ meje ni mbẹ: Ọgbọ́n, Oyé, Imọran, Agbara, Imọ̀ Ifọkansin at'Ibèru Oluwa (2).

Ib. — Bawo l'o ti yẹ k'a mura lati gbà Konfirmasi?

Id. — O yẹ k'a mọ̀ awọn misteri igbagbọ́ tẹlẹ k'a n'ìwa òre-ọfẹ, k'a sì gbà a tọ̀wọtọ̀wọ.

Ib. — A lè là l'aigbà Konfirmasi?

Id. — Bẹ̀ni, ṣugbọn ẹniti nfi i silẹ nigbat'o lè gbà, o dẹ̀ṣẹ s'Ọlọrun, kò sì ni iranlọwọ awọn òre-ọfẹ ti Sakramenti yi ni mà fi fu'ni.

---

## ẸKỌ́ V.

### Ti Ukaristi mimọ́.

Ib. — Kini Ukaristi?

Id. — Ukaristi ni Sakramenti kan t'o l'ara, èjẹ, ẹmí at'ìwa-Ọlọrun ti Jesu-Kristi l'otitọ ati l'ododo, l'abẹ awọn aworan akara on ọti vini (3).

---

(1) Act. 8, ỷ 17, id. 19, ỷ 6. — Eph. 1, ỷ 13.

(2) Is. 11, ỷ 2 et 3.

(3) Joan. 6, ỷ 52, etc. — Matt. 26, ỷ 26, 27 et 28. — Marc 14, ỷ 22, 23 et 24. — Luc 22, ỷ 16 et 20. — 1 Cor. 11, ỷ 23, etc. — Conc Trid. Sess. 13, Can. 1 et 2.

Ib. — Ki l'awọn aworan akara on ọti vini jasi?

Id. — Awọn aworan akara on ọti vini jasi nkan t'a lè rí bi àwọ, apẹrẹ, at'itọwò.

Ib. — Njẹ, l'ẹhin iparada, akara wà ninu hostia, ọti vini sì wà ninu kalisi bi?

Id. — Agbọdọ, l'ẹhin iparada kò si akara mọ́ ninu hostia, bệni ọti vini kò si mọ́ ninu kalisi, ṣugbọn kiki ara on ẹ̀jẹ Jesu-Kristi nikanṣoṣo ni mbẹ̀ l'abẹ awọn aworan akara on ọti vini.

Ib. — Bawo l'a npè iyipada yi?

Id — Iyipada yi l'a npè ni iparada, eyiyi ni, ipara kan da di ara mî.

Ib. — Bawo l'a nṣe iyipada yi?

Id. — A nṣe iyipada yi nipa agbara awọn ọ̀rọ Jesu-Kristi ti awọn saserdoti nsọ l'akoko iparada lârin misa.

Ib. — Njẹ, ara Jesu-Kristi nikan ni mbẹ̀ l'abẹ awọn aworan akara, at'ẹ̀jẹ nikan ni mbẹ̀ l'abẹ awọn aworan ọti vini?

Id. — Agbọdọ, ṣugbọn ara on ẹ̀jẹ Jesu-Kristi mbẹ̀ awọn mejeji l'abẹ awọn aworan akara, at'ara on ẹ̀jẹ Rẹ̀ sì mbẹ̀ awọn mejeji l'abẹ awọn aworan ọti vini, Jesu-Kristi mbẹ̀ l'odidi l'abẹ aworan kọkan (1).

Ib. — Nitori kini Jesu-Kristi mbẹ̀ l'odidi l'abẹ awọn aworan kọkan?

Id. — Jesu-Kristi mbẹ̀ l'odidi l'abẹ awọn aworan kọkan, nitoripe, Jesu-Kristi wà l'âye; nitorinâ ara on ẹ̀jẹ Rẹ̀ at'ẹmí kò ṣe yapa mọ́ (2).

Ib. — Nigbati saserdoti ba pin hostia, o sì pin ara Jesu-Kristi bi?

---

(1) Conc Trid. Sess. 13, Can. 3.
(2) Rom. 6, ℣ 9.

Id. — Agbọdọ, nigbati saserdoti ba pin hostia kò pin ara Jesu-Kristi; awọn aworan nikan l'o pin; Jesu-Kristi mbẹ̀ l'odidi l'abẹ ipin kọkan, ati ninu gbogbo ẹrun rẹ̀ (1).

Ib. — Iṣẹ wa ni lati tẹriba fun Jesu-Kristi ninu Ukaristi bi?

Id. Bệni, iṣẹ wa ni lati tẹriba fun Jesu-Kristi nibikibi t'O wà.

Ib. — Nitori kini Jesu-Kristi ti da Sakramenti Ukaristi s'ilẹ?

Id. — Jesu-Kristi ti da Sakramenti yi s'ilẹ lati bọ́ ẹmí wa, lati mu ẹ̀bọ t'O ru l'ori agbelebu nitori ẹ̀ṣẹ duro pẹ làrin wa.

Ib — Bawo ni Jesu-Kristi ti da Sakramenti yi s'ilẹ?

Id. — Jesu-Kristi mu akara l'ọwọ́ mimọ́ Rẹ̀, O sure si, O bú, O sì fi fun awọn apostoli Rẹ̀ wipe : ẹ gbà jẹ, eyiyi l'ara Mi, ẹ mâ ṣe eyi n'iranti Mi; l'ẹhinnâ, O mú kalisi pẹlu ọtivini, O sure si, O sì fi fun awọn apostoli Rẹ̀ wí pe : gbogbo nyin ẹ mu ninu rẹ̀ : eyiyi l'ẹ̀jẹ mi, ẹ mâ ṣe eyi n'iranti mi.

---

## ẸKỌ́ VI

### **Ti Komunioni mimọ́, eso rẹ̀, at'iru ìwa t'a ba ni lati gbà a b'o ti yẹ.**

Ib. — Bawo ni Jesu-Kristi ti ṣe di onjẹ ọkàn wa ninu Ukaristi mimọ́?

---

(1) Conc. Trid. Sess. 12, Can. 3.

Id. — Jesu-Kristi di onję ọkàn wa ninu Ukaristi mimọ́ nipa komunioni mimọ́.

Ib. — Kini gbigba komunioni?

Id. — Gbigba komunioni ni gbigba ara, ẹ̀jẹ, ẹmí, ati ìwa-Ọlọrun ti Oluwa wa Jesu-Kristi lotitọ ati lododo gẹgẹ bi o ti wa l'ọrun.

Ib. — Irú ìwa wo l'a ba ni lati gbà komunioni mimọ́ b'o ti yẹ?

Id. — Irú ìwa meji ni mbẹ̀ lati gbà komunioni b'o ti yẹ, ìwa nipa ọkàn at'ìwa nipa ara.

Ib. — Ewo n'ìwa nipa t'ọkàn, t'a ba ni lati gbà komunioni b'o ti yẹ?

Id. — Iwa nipa ọkàn t'a ba ni lati gbà komunioni b'o ti yẹ n'iwa ôre-ọfẹ.

Ib. — Kini ìwa ôre-ọfẹ?

Id. — Iwa ôre-ọfẹ n'ìwa ailẹbi ẹ̀ṣẹ nla.

Ib. — Kil'awọn ẹnit'o l'ẹ̀ṣẹ nla ba ṣe, ki nwọn to gbà komunioni?

Id. — Awọn ẹni t'o l'ẹ̀ṣẹ nla ki nwọn to gbà komunioni, o tọ́ ki nwọn lọ jẹwọ ẹ̀ṣẹ wọn lati gbà idarijì.

Ib. — Ewo l'ìwa nipa ọkàn t'a ba ni lati gbà komunioni b'o ti yẹ?

Id. — Iwa nipa ọkàn t'a ba ni lati gbà komunioni b'o ti yẹ, n'igbagbọ́ girigiri, ireti tôtọ, ifẹ́ gbigbona, irẹlẹ nla ati imôre pipé.

Ib. — Ewo n'ìwa nipa ara?

Id. — Iwa nipa ara ni k'a wà l'awẹ, k'a sì f'ọ̀wọ, ibaralẹ, iparamọ, at'ifojusilẹ gbà komunioni.

Ib. — Ewo l'eso komunioni?

Id. — Komunioni da wa pọ mọ́ Jesu-Kristi, Ẹni t'o bọ wa, o mu ôre-ọfẹ pọsi i, o sì mu

agbara ifẹkufẹ tutu, o sì di ẹri ìye ainipẹkun, at'ajinde l'ogo fun wa (1).

Ib. — Komunioni mimọ́ so gbogbo eso wọnyi ninu gbogbo ẹni t'o gbà a?

Id. — O so gbogbo eso wọnyi ninu gbogbo awọn t'o gbà b'o ti yẹ, ṣugbọn, awọn ti kò gbà b'o ti yẹ, nwọn kò ri eso wọnyi gbà, nwọn sì dèṣẹ sakrilegi nlanla.

Ib. — Tal'awọn ti kò gbà komunioni b'o ti yẹ?

Id. — Awọn ti kò gbà komunioni b'o ti yẹ, l'awọn t'o gbà n'ìwa èṣẹ nla l'ọkàn.

Ib. — Awọn ẹni ti ngbà komunioni n'ìwa èṣẹ nla, o gbà ara Jesu-Kristi bi?

Id. — Bẹ̀ni, nwọn gbà ara Jesu-Kristi, ṣugbọn nwọn kò gbà ôre-ọfẹ, nwọn sì jẹbi ibajẹ ara Jesu-Kristi.

Ib. — Kil'o yẹ k'a ṣe l'ẹhin komunioni?

Id. — L'ẹhin, o yẹ k'a foribalẹ fun Jesu-Kristi, k'a sì fi ara wa le ifẹ́ Rẹ̀ l'ọwọ́, k'a dupẹ fun U: k'a sì tọrọ nkan gbogbo t'a nṣe alainí, k'a sì f'ibaralẹ lò iyokùn ijọ́ nà ni mimọ́.

Ib. — Nigbawo pataki l'o yẹ k'a gbà komunioni?

Id. — O yẹ k'a gbà komunioni pataki nigba Paska, ati l'arin ewu ikú.

Ib. — O yẹ k'a gbà komunioni nigba pupọ̀ bi?

Id. — Bẹ̀ni, Eklesia sì nfẹ́ pupọ̀ k'ìwa wa mọ́ to, lati gbà komunioni nigba pupọ̀ (2).

---

(1) Joan 6, ỳ 55, etc — Conc. Trid. Sess. 13, Can. 3 et 5.

(2) Prov. 9, ỳ 1, etc. — Luc 11, ỳ 3 — Conc. Trid. Sess. 13, Can. 8. — Sess, 22, Can. 6.

# ẸKỌ́ VII.

## Ti ẹbọ mimọ́ Misa.

Ib. — Kini Misa?

Id. — Misa l'ẹbọ kan ninu eyi ti Jesu-Kristi nru ara Rẹ̀ l'ẹbọ s'Ọlọrun Baba Rẹ̀, nitori wa, nipa iṣẹ awọn saserdoti.

Ib — Nitori kini Jesu-Kristi da ẹbọ yi silẹ?

Id. — Jesu-Kristi da ebọ yi s'ilẹ lati mu ẹbọ agbelebu duro pẹ l'arin wa, lati fun wa ni gbogbo ôre ọfẹ t'o ti jere nitori wa.

Ib. — Ẹbọ Misa at'ẹbọ agbelebu njẹ ọkannâ bi?

Id. — Bẹni, ẹbọ Misa at'ẹbọ agbelebu njẹ ọkannâ nitoripe Jesu-Kristi ẹran-ẹbo, ẹni ti nru ara rẹ̀ tikararẹ̀ l'ẹbọ si Ọlọrun nitori wa, njẹ ọkannâ nigbagbogbo; iyatọ wà nikan ninu iṣẹ.

Ib. — Ninu kini iyatọ yi mbẹ̀?

Id. — Iyatọ yi mbẹ̀ ninu eyi pe, l'orí agbelebu Jesu-Kristi on tikalarẹ̀, ru ara Rẹ̀ l'ẹbọ nipa tita ẹ̀jẹ Rẹ̀ s'ilẹ ati pe, l'orí altari, O ru ara Rẹ̀ l'ẹbọ l'aitẹjẹ Rẹ̀ s'ilẹ nipa iṣẹ awọn saserdoti.

Ib. — Tal'a nṣe ẹbọ Misa si?

Id. — A nṣe ẹbọ Misa s'Ọlọrun nikanṣoṣo, nitoripe, ẹbọ l'a mâ fi jẹwọ ijọba Ọlọrun l'orí nkan gbogbo, a sì mâ fi itẹriba fun agbara Rẹ̀ l'orí wa (1).

(1) Conc. Trid. Sess. 22, Can. 3 et Can. 5.

Ib. — Nitori kil'a nṣe iranti Maria-Wundia at'awọn enia mimọ́ ninu Misa?

Id. — Lati dupẹ l'ọwọ́ Ọlọrun nitori gbogbo ore t'o ti ṣe fun wọn, ati lati mu wọn wá bẹ̀bẹ fun wa.

Ib. — Tal'Eklesia nṣe Misa fun?

Id. — Eklesia nṣe Misa fun awọn âye on okú.

Ib. — Nitori kil'Eklesia nṣ'ẹbọ Misa?

Id. — Eklesia nṣ'ẹbọ Misa: 1° lati bọ, ati lati sìn Ọlọrun; 2° lati dupẹ fun U nitori gbogbo ore Rẹ̀; 3° lati gbà idarijì ẹ̀ṣẹ wa; 4° lati tọrọ gbogbo ore-ọfẹ t'a nṣe alaini.

Ib. — Nijọ́ wo l'o tọ́ k'a gbọ́ Misa?

Id. — O tọ́ k'à gbọ́ Misa n'ijọ́ Oluwa, ati ninu awọn ijọ́ mimọ́, ṣugbọn o dara pupọ̀ lati gbọ́ Misa lojojumọ.

---

## ẸKỌ VIII.

### Ti sakramenti Penitensi
### *(tabi iṣe ironupiwàda).*

Ib. — Kini Penitensi?

Id. — Penitensi ni sakramenti kan ti nfun wa l'idarijì ẹ̀ṣẹ, t'a ti gbà lẹhin Ibatisi

Ib. — Kil'a ba ṣe lati gbà sakramenti Penitensi b'o ti yẹ?

Id. — Ati gba sakramenti Penitensi b'o ti yẹ a ṣe nkan marun: 1° k'a wadi ọkàn wa; 2° k'a kânu ẹ̀ṣẹ wa tọkàntọkàn; 3° k'a pinnu girigiri lati má tun ṣe s'Ọlọrun mọ́; 4° k'a jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa fun saserdoti; 5° k'a sì tu Ọlọrun ninu.

Ib — Kil'o yé ọ si iwadi ọkàn?
Id. — Nipa iwadi ọkàn o yé mi si wiwá lẹsọlẹsọ li ẹ̀sẹ t'a da.
Ib. — Bawo l'a ba wadi ọkàn wa?
Id. — Lati wadi ọkàn wa, o tọ́ k'a bẹ̀ Ọlọrun k'O fun wa n'imọlẹ lati mọ̀ ẹ̀sẹ wa, lẹhinnâ k'a gbidanwo lati ranti gbogbo ẹ̀sẹ t'a li da nipa ironu, ọ̀rọ, iṣẹ, at'aiṣe iṣẹ wa
Ib. — Ewo l'a ba fiyesi lati wadi ọkàn wa?
Id. — Lati wadi ọkàn wa, o tọ́ k'a fiyesi ilana ofin Ọlọrun at'Eklesia, iṣẹ wa, ipò wa l'aiye at'iwa buburu wa.
Ib. — Kil'o tun kù lati wadi ọkàn wa l'awatan?
Id. — Lati wadi ọkàn wa l'awatan, o tọ́ k'a ranti ibi t'a nlọ si, ẹgbẹ t'a ti kò at'iṣẹ t'a ni lati ṣe.
Ib. — Njẹ, a kò lè ṣe alaiwadi ọkàn wa lati jẹwọ ẹ̀sẹ wa?
Id. — Bệni, nitoripe, bi a ba jafara lati wadi ọkàn wa, awa kò lè jẹwọ ẹ̀sẹ wa b'o ti yẹ.
Ib. — Kil'o yẹ k'a sẹ nigbat'a ti wadi ọkàn wa tan?
Id. — Nigbat'a ti wadi ọkàn wa tan, o yẹ k'a bẹ̀ Ọlọrun k'O darijì wa, k'a pinnu girigiri lati má tun d'ẹ̀sẹ si I mọ́, k'a sì fi irẹlẹ lọ s'ibi ijẹwọ ẹ̀sẹ.
Ib. — Apa melo ni mbẹ̀ ninu sakramenti Penitenti?
Id. — Apa mẹta ni mbẹ̀ ninu sakramenti Penitensi: Ikânu ẹ̀sẹ, Ijẹwọ, at'Etutu fun ẹ̀sẹ.

---

## ẸKỌ́ IX.

### Ti Ikânu ẹ̀ṣẹ.

Ib. — Kini Ikânu ẹ̀ṣẹ?

Id. — Ikânu ẹ̀ṣẹ n'irohanujẹ ọkàn nitori ẹ̀ṣẹ wa t'o ti ba Ọlọrun ninu jẹ, at'ipinu tôtọ lati pa ìwa da.

Ib. — Ewo l'ìwa ikânu tôtọ t'a ba ni lati gbà idarijì ẹ̀ṣẹ?

Id. — Iwa mẹrin ni mbẹ̀ : o tọ́ k'ikânu t'a ba ni lati gbà idarijì ẹ̀ṣẹ ki o t'inu wá, ki o t'ọrun wá, k'o tànka gbogbo ẹ̀ṣẹ, k'o sì pọ̀ jù nkan gbogbo lọ.

Ib. — Kil'ikânu t'o t'inu wá?

Id. — Ikânu t'o t'inu wá l'eyi t'o wá lọkàn, kì ṣe l'ẹnu nikan.

Ib. — Kil'ikânu t'o t'ọrun wá?

Id. — Ikânu t'o t'ọrun wá l'eyi t'o pilẹṣẹ ninu wa nipa iṣẹ ôre-ọfẹ Ẹmi-Mimọ́ ati nipa ìro awọn otitọ nla t'igbagbọ́.

Ib. — Kil'ikânu t'o tànka gbogbo ẹ̀ṣẹ?

Id. — Ikânu t'o tànka gbogbo ẹ̀ṣẹ l'eyi t'a fi nkânu gbogbo ẹ̀ṣẹ t'a ti da, nipataki gbogbo ẹ̀ṣẹ nla.

Ib. — Kil'ikânu t'o pọ̀ jù gbogbo lọ?

Id. — Ikânu t'o pọ̀ jù gbogbo lọ l'eyi t'a fi nkânu ẹ̀ṣẹ wa jù b'a ti nkânu nitori buburu ki buburu t'o ba de si wa laiye yi.

Ib. — Awa kò lè ṣe alaikânu ẹ̀ṣẹ wa bi?

Id. — Bẹ̀ni, nitoripe kò si idarijì ẹ̀ṣẹ lais'ikânu wọn.

Ib. — Kil'a ba ṣe lati kânu ẹ̀ṣẹ b'o ti yẹ?

Id. — Lati kânu èṣẹ b'o ti yẹ o tọ́ k'a bẹ̀ ikânu lọdọ Ọlọrun, k'a sì rò nkan t'o lè mu u wá sinu ọkàn wa.

Ib. — Idi wo l'o lè mu wa kânu b'o ti yẹ?

Id. Idi mẹrin l'o lè mu wa kânu b'o ti yẹ: 1° ôre nla at'ifẹ́ ailopin t'Ọlọrun, t'a ti ba ninu jẹ; 2° aimôre wa si gbogbo ôre rẹ̀: 3° ọrun t'a ti padanu at'ọrun-apâdi t'a ti jere; 4° ijiya at'ikú Jesu-Kristi nitori èṣẹ wa

Ib. — Irú ikânu t'o t'inu wá melo ni mbẹ̀?

Id. — Irú ikânu t'o t'inu wá meji ni mbẹ; ikânu pipé at'aipé.

Ib — Kini ikânu pipé?

Id. — Ikânu pipé l'ibanujẹ ọkàn nitori t'a ti ṣẹ Ọlọrun, ibanujẹ t'o jade wá lati inu ifẹ́ wa nitori Rẹ̀, ati nitoripe O sì mâ dara jù nkan gbogbo lọ

Ib. — Kin'ikânu aipé?

Id — Ikânu aipé n'ibanujẹ ọkàn t'o pilẹṣẹ ninu ọkàn wa nitori itiju èṣẹ t'a ti da, ati nitori ibẹ̀ru ijiyà t'èṣẹ wa njere (1).

Ib. — Kin'ikânu pipé nṣe l'ọkàn wa?

Id — Ikânu pipé nda ẹlẹṣẹ l'are k'o to gbà sakramenti b'o n'ifẹ́ tôtọ lati gbà a.

Ib. — Ikânu aipé nda ẹlẹṣẹ l'are bi?

Id. — Agbẹdọ, ikânu aipé nikan kò da ẹlẹṣẹ l'are, ṣugbọn o jẹ k'o to lati gbà ôre-ọfẹ Ọlọrun ninu sakramenti Penitensi (2).

---

(1) Prov. 8, ℣ 19. — Ezéch. 33, ℣ 12, etc. — Is. 1, ℣ 16, 17 et 18. — Joan. 14, ℣ 21 et 23. — Rom. 8, ℣ 28. — 1 Joan. 4, ℣ 15. — Conc. Trid. Sess. 14, Can. 14. — Propos. 68, Baii.

(2) Conc. Trid. Sess. 14, Can. 4 et Can. 5.

Ib. — Kin'ipinu girigiri lati pa ìwa da jasi?
Id. — Ipinu girigiri lati pa ìwa da jasi ipinu tòtọ ati lile, lati má tun dẹ̀ṣẹ mọ́, ati lati tu Ọlọrun on ẹnikeji wa ninu.
Ib. — Ṣe iṣe ikànu ẹ̀ṣẹ?
Id. — Ọlọrun mi, tọkàntọkàn ni mo kànu gbogbo ẹ̀ṣẹ mi, ti mo ti ba O ninu jẹ, nitori Iwọ ama dara julọ, t'Iwọ sì mâ korira ẹ̀ṣẹ patapata, mo pinu girigiri, nipa iranlọwọ́ ôre-ọfẹ Rẹ̀, lati má tun ba O ninu jẹ mọ́, ati lati ṣe iṣẹ etutù.

---

## ẸKỌ́ X.

### Ti Ijẹwọ ẹ̀ṣẹ.

Ib. — Kin'Ijẹwọ ẹ̀ṣẹ?
Id. — Ijẹwọ ẹ̀ṣẹ l'ẹsùn kan t'awa tikarawa nfi sùn gbogbo ẹ̀ṣẹ wa fun saserdoti lati gbà idarijì.
Ib. — Ewo l'a ba ṣe lati jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa b'o ti yẹ?
Id. — Lati jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa b'o ti yẹ, o tọ́ k'a fi irẹlẹ, otitọ ati odidi jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa.
Ib. — Bawo l'a f'irẹlẹ jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa?
Id. — Ati f'irẹlẹ jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa, o tọ́ k'a sọ ẹ̀ṣẹ wa pẹlu itiju nla, nitori a ti ba Ọlọrun ninu jẹ.
Ib. — Bawo l'a fi otitọ jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa?
Id. — Lati fi otitọ jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa, o tọ́ k'a sọ ẹ̀ṣẹ wa gẹgẹ b'a ti mọ̀ wọn. l'aifikún wọn, l'aidì wọn kù ati laiṣe awawi fun wọn.

Ib. — Bawo l'a ba ṣe lati jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa l'odidi?

Id. — O tọ́ k'a sọ, nipataki gbogbo ẹ̀ṣẹ nla t'a ti da, iye wọn, ati nkan gbogbo t'o lè mu ẹbi olukuluku pọ̀ si i.

Ib. — Ẹnit'o mọmọ̀ f'ẹ̀ṣẹ nla pamọ o ha gbà idarijì bi?

Id. — Agbẹdọ, ẹnit'o mọmọ̀ f'ẹ̀ṣẹ nla pamọ, gbà ẹ̀ṣẹ sakrileji at'ijẹwọ rẹ̀ di asan.

Ib. — Kil'o kùn fun ẹnit'o f'ẹ̀ṣẹ nla pamọ k'o ṣe?

Id. — O kùn k'o tun jẹwọ ẹ̀ṣẹ rẹ̀ lẹ̀keji, k'o sì sọ ẹ̀ṣẹ nà t'o gbà, nipa ifi ẹ̀ṣẹ rẹ̀ pamọ.

Ib. — Ẹnit'o gbagbe lati jẹwọ ẹ̀ṣẹ nla kan, kil'o kùn fun k'o ṣe?

Id. — O kùn k'o jẹwọ rẹ̀ nigbat'o tun jẹwọ.

Ib. — Kil'a ba ṣe nigbat'a kunlẹ lọdọ saserdoti?

Id. — O tọ́ k'a ṣe àmi agbelebu, k'a sì wí fun saserdoti: Bukún fun mi, Baba, nitori mo ti d'ẹ̀ṣẹ pupọ̀.

Ib. — Kil'a ba ṣe nigbati saserdoti ba bukún fun wa tan?

Id. — O tọ́ k'a kà « Mo jẹwọ » titi de « ijẹbi mi ni » k'a sọ akoko t'a ti jẹwọ, bi a ti gbà idarijì, tabi bi a kò gbà, bi a ti ṣe iṣẹ ètutu wa fun ẹ̀ṣẹ.

Ib. — Kil'a ba ṣe lẹhinnà?

Id. — O tọ́ k'a jẹwọ gbogbo ẹ̀ṣẹ wa gẹgẹ b'a ti ranti wọn.

Ib. — Kil'o tọ́ k'a ṣe lẹhin ijẹwọ ẹ̀ṣẹ wa?

Id. — Lẹhin ijẹwọ ẹ̀ṣẹ wa, o tọ́ k'a pari adura « Mo jẹwọ » k'a sì f'irẹlẹ feti si bawi ati imọran saserdoti, k'a sì gbà iṣẹ ètutu t'o fun wa lati ṣe.

Ib. — Kil'o tọ́ k'a ṣe nigbati saserdoti nfun wa l'idariji?

Id. — Nigbanâ, o tọ́ k'a f'irẹlẹ ọkàn nla gbà a, k'a sì tun kânu ẹ̀ṣẹ wa tọkàntọkàn.

---

## ẸKỌ́ XI

### Ti Etutu fun ẹ̀ṣẹ.

Ib. — Kil'Etutu fun ẹ̀ṣẹ?

Id. — Etutu fun ẹ̀ṣẹ katunṣe ibi t'a ti gbà s'Ọlọrun.

Ib. — Iṣẹ wa ni lati tun tu Ọlọrun n'inu lẹhin t'a ti gbà idariji tan?

Id. — Bẹ̀ni nitoripe a f'ijiyà ainipẹkun paro fun ijiyà t'o n'ipẹkun, eyi t'a njẹ l'aiye yi tabi l'aiye ti mbọ̀, a sì nu ijiyà nâ kuro nipa awọn iṣẹ ètutu (1).

Ib. — Ewo l'awọn iṣẹ ètutu t'a fi tu Ọlọrun n'inu?

Id. — Awọn iṣẹ ètutu t'a fi tu Ọlọrun n'inu l'awẹ, adura, ôre-ânu fun otoṣi, ati nipataki iṣẹ ètutu ti saserdoti fun wa (2).

Ib. — Iṣẹ wa ni lati ṣe iṣẹ ètutu ti saserdoti nfun wa?

Id. — Bẹ̀ni, nitori bi a kò ṣe e, awa ndẹ̀ṣẹ, o sì yẹ k'a tete ṣe e l'aṣetan.

---

(1) Sap. 10, ỳ 6. — Cum. Gen. 5, ỳ 5. — Numer. 14, ỳ 20 et 22. — 2 Reg. 12, ỳ 13 et 14. — Joel. 2, ỳ 12 — Matt. 3, ỳ 8. — Luc 3, ỳ 8, id. 13, ỳ 5.

(2) Tob 4, ỳ 11 et 12, id 12, ỳ 8 et 9. — Eccli. 3, ỳ 33. — Dan. 4, ỳ 24. — Job. 42, ỳ 6. — Jonæ. 3, ỳ 5, etc. — Conc Trid. Sess. 14, Can 9 et Can. 13.

Ib. — Ewo l'Eklesia ngbekalẹ niwaju wa lati ba wa ṣe iṣẹ ètutu.

Id. — Awọn indulgensi ni Eklesia ngbekalẹ niwaju wa.

Ib. — Kini indulgensi (tabi Idasilẹ kuro ninu ijiya ti kò pẹ titi, ti ẹ̀ṣẹ jere lẹhin t'a dari wọn ji ni)?

Id. — Indulgensi l'ôre nla kan t'Eklesia nṣe fun awọn olotitọ lati fi ijiyà ti nwọn ti jere nitori ẹ̀ṣẹ wọn jì wọn.

Ib. — Ewo l'idi awọn indulgensi?

Id. — Idi awọn indulgensi ni ètutu ti Jesu-Kristi, at'ère Maria Wundia at'awọn enia mimọ?

Ib. — Nipa agbara wo l'Eklesia nfun wa l'awọn indulgensi?

Id. — Eklesia nfun wa l'awọn indulgensi nipa agbara t'o gbà l'ọwọ Jesu-Kristi.

Ib. — Tal'o l'agbara lati fun wa l'indulgensi?

Id. — Papa l'o l'agbara nâ ninu gbogbo Eklesia, ati awọn Episkopi n'ilú wọn.

Ib. — Kil'a nṣe lati jere awọn indulgensi?

Id. — Ati jere indulgensi, o tọ k'a n'ìwa ôre-ọfẹ, k'a sì ṣe gbogbo eyi t'Eklesia paṣẹ fun wa.

---

## ẸKỌ XII

### Ti Extrem-Unksi.

*(tabi itororosi ikẹhin).*

Ib. — Kini Extrem-Unksi?

Id. — Extrem-Unksi ni sakramenti kan ti Jesu-Kristi ti da silẹ fun itunu t'ẹmí ati t'ara ti awọn alaisan.

Ib. — Ewo n'itunu t'ẹmí ti Sakramenti yi fun awọn alaisan?

Id. — Itunu t'ẹmí ti Sakramenti yi fun awọn alaisan jasi pe : 1° O wẹ̀ wọn ninu ẹ̀ṣẹ tan ; 2° O fun wọn l'ôre-ọfẹ lati fi isûru jiyà ; 3° O sì fun wọn l'agbara lati bori idanwo èṣu at'ibẹ̀ru ikú.

Ib. — Ewo n'itunu t'ara ti Sakramenti yi fun awọn alaisan.

Id. — O fun wọn n'ilera, b'o ba dara fun igbalà wọn.

Ib. — Nitori kini saserdoti, nigbat'o fun alaisan l'Extrem-Unksi, o fi ororo mimọ́ pa ẹ̀ya ara wọn?

Id. — Lati tọrọ l'ọwọ́ Ọlọrun idarijì ẹ̀ṣẹ ti alaisan ti dá nipa awọn ọgbọ́n ara wọn.

Ib. — Bawo l'a ba mura lati gbà Extrem-Unksi? (1).

Id. — Lati gbà Extrem-Unksi o tọ́ : 1° k'a jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa bi a lè ṣe bệ ; 2° k'a f'ikânu tọ̀tọ gbà idarijì ẹ̀ṣẹ wa ; 3° k'a gbọkànle Ọlọrun, k'a sì fi ara wa le ifẹ́ mimọ́ Rẹ̀.

Ib. — A lè pẹ lati gbà Extrem-Unksi titi k'a d'oju ikú?

Id. — Agbẹdọ, iṣẹ wa ni lati gbà Extrem-Unksi bi a lè ṣe bệ, nigbat'a ni gbogbo imọ̀ wa, k'a ba lè ri eso gbogbo ti Sakramenti nà gbà.

(1) Jac. 5, ỳ 14 et 15. — Conc. Trid Sess. 14, Can. 1, 2 et 3; Can. 1, 2, 3 et 4.

## ẸKỌ́ XIII.

### Ti Ordo Mimọ́

*(tabi iyasimimọ́ ti saserdoti).*

Ib. — Kini Ordo Mimọ́ ?

Id. — Ordo Mimọ́ ni Sakramenti kan ti Jesu-Kristi ti da silẹ lati fun'ni l'aṣẹ on ôre-ọfẹ lati ṣe iṣẹ saserdoti ni mimọ́ (1).

Ib. — Tal'awọn ẹni t'o lè gbà Ordo Mimọ́ ?

Id. — Ẹni t'o lè gbà Ordo Mimọ́ l'awọn nikanṣoṣo t'Ọlọrun yàn t'O sì pè s'ìwa saserdoti.

Ib. — Ewo l'àmi pataki t'a lè fi mọ̀ bi Ọlọrun ti pè ẹnikan lati jẹ saserdoti ?

Id. — Ami pataki t'a lè fi mọ̀ bi Ọlọrun pè ẹnikan n'iwọnyi : 1° b'a ba n'ìwa t'ara ati t'ẹmí t'Eklesia nfẹ́ ; 2° bi ọkàn fà a s'inu ìwa nâ ; 3° t'a sì n'ifẹ́ lati sìn Ọlọrun nikanṣoṣo, ati lati ṣiṣẹ fun igbalà wa ati t'ẹnikeji wa.

Ib. — Tani jẹ oluṣe ti Sakramenti Ordo Mimọ́ ?

Id. — Awọn Episkopi nikan ni njẹ oluṣe Sakramenti Ordo Mimọ́ ?

Ib. — Ewo n'iṣẹ awọn kristiani niti Sakramenti Ordo Mimọ́.

Id. — Iṣẹ awọn kristiani niti Sakramenti Ordo Mimọ́ ni : 1° lati bẹ̀ Ọlọrun k'o fun Eklesia rẹ̀ l'olori ati saserdoti rere ; 2° lati bọ̀wọ fun gbogbo awọn saserdoti.

---

(1) Exod 19, ỳ 22. — Levit. 21, ỳ 6. — I Tim. 5, ỳ 22. — Tit. 1, ỳ 7, Conc. Trid. Sess 23, Can. 1, 2, 3, et 4. — Cum. 8, Canonibus.

## ẸKỌ́ XIV.

### Ti Matrimoni

*(tabi igbeyawo).*

Ib. — Kini Matrimoni?

Id. — Matrimoni ni Sakramenti kan ti nsọ idapọṣọkan ọkọnrin at'obiri di mimọ́ (1).

Ib. — Tal'o da Matrimoni s'ilẹ?

Id. — Ọlọrun l'o da Matrimoni s'ilẹ n'ipilẹṣẹ aiye, nigba t'o da enia, ati Jesu-Kristi l'o sọ Matrimoni di Sakramenti.

Ib. — Gbogbo awọn ẹni ti ngbà Sakramenti Matrimoni, nwọn sì gbà òre-ọfẹ Sakramenti yi bi?

Id. — Agbọdọ bikoṣe awọn ti nmura lati gbà a b'o ti yẹ.

Ib. — Bawo l'a ti mura lati gbà Sakramenti yi b'o ti yẹ?

Id. — Lati gbà Sakramenti yi b'o ti yẹ, o tọ́ k'a mura nipa adua, at'iṣẹ rere, k'a sì n'ìwa òre-ọfẹ, at'ilẹ́ lati sìn Ọlọrun ninu ìwa Matrimoni.

Ib. — Ewo n'iṣẹ pataki t'awọn ẹni t'o wà ninu ìwa Matrimoni?

Id. — Iṣẹ pataki t'awọn ẹni t'o wà ninu ìwa Matrimoni ni, lati fẹ́ ara wọn, lati ràn ara wọn l'ọwọ́, ati lati f'isùru gbà abukùn ati ẹ́fẹ́ ti wọn mejeji; lati tọ́ awọn ọmọ wọn s'ìwa kristiani.

(1) Eph. 5, ℣ 22 *ad finem*. — Conc. Trid. Sess. 24, Can. unic. et Can. 1.

Ib. — Kil'eyi njasi, ki nwọn tọ́ awọn ọmọ wọn s'ìwa kristiani ?

Id. — Eyi jasi pe, ki nwọn k'o mu ọmọ wọn fẹ́ Ọlọrun, korira ẹ̀ṣẹ, ki nwọn kọ́ wọn, ki nwọn sì ṣọ́ wọn.

Ib. — Kò si ìwa mì t'o san jù ìwa matrimoni lọ bi ?

Id. — Iwa mì wà t'o san jù, t'Ọlọrun sì fẹ́ jù ìwa matrimoni lọ.

Ib. — Ewo l'ìwa nâ ?

Id. — Iwa nà l'ìwa apọ́n, ati ìwa wundia nitori isìn ati ifẹ́ Ọlọrun.

Ib. — A ha lè pa ìwa apọ́n at'ìwa wundia mọ́ bi ?

Id. — Bệni, a lè pa ìwa apọ́n at'ìwa wundia mọ́ nipa ôre-ọfẹ Ọlọrun.

Ib. — Bawo l'a lè gbà ôre-ọfẹ yi ?

Id. — A lè gbà ôre-ọfẹ yi, gẹgẹ b'a ti gbà ôre-ọfẹ mì, nipa adura.

### Ilọsiwaju ti ẹkọ́ ẹkẹrinla.

Ib. — Enia ha l'agbara lati ya awọn t'ọkọ t'aya, t'a dapọṣọkan nipa sakramenti matrimoni s'ọtọ bi ?

Id. — Agbẹdọ, idapọ t'ọkọ t'aya, t'a so pọ̀, nipa sakramenti matrimoni, jẹ alailè tú ; nitori Jesu-Kristi ti wipe : Ohun ti Ọlọrun so pọ̀, ki ẹnikẹni k'o má ṣe ya wọn s'ọtọ (1) nitorinâ ni awọn t'ọkọ t'aya, t'o ṣe iyapa, lati fẹ́ ẹlomiran ndẹṣẹ panṣaga.

(1) Mat. 19, ỷ 6.

Ib. — Kini adalú matrimoni (tabi mixed mariage)?

Id. — Adalú matrimoni, l'igbeyawo t'o wà lârin katoliki at'eni ti kò jẹwọ igbagbọ́ awọn katoliki, botilẹjẹ pe o ti gbà Ibatisi.

Ib. — Eklesia ha kilọ fun ni lati ṣe irú igbeyawo bayi bi?

Id. — Bệni, Eklesia ti kilọ nigbagbogbo fun awọn ọmọ rẹ̀, ki nwọn máṣe ṣe irú igbeyawo bayi, o sì korira wọn; o kà wọn kún ohun t'o l'ewu pupọ̀, t'o sì lodi si ọ̀rọ Ọlọrun.

Ib. — Eklesia ha jẹ nigba mî, ki awọn ọmọ rẹ̀ ṣe irú igbeyawo bayi bi?

Id. — Bệni, Eklesia fi ibanujẹ ọkàn fun awọn ọmọ rẹ̀ l'aṣẹ nigba mî lati ṣe bệ, bi nwọn ba ni idi t'o l'akiyesi pupọ̀, ati pẹlu ipinnu yi pe, gbogbo ọmọ wọn yio jẹ katoliki.

---

## ẸKỌ́ XV.

### Ti adura.

Ib. — Kil'adura?

Id. — Adura l'igbe ọkàn wa s'oke s'Ọlọrun lati sìn On, lati fi aini wa hàn fun U, ati lati tọrọ ôre-ọfẹ Rẹ̀.

Ib. — Ewo l'iṣẹ wa s'Ọlọrun ninu adura?

Id. — Iṣẹ wa s'Ọlọrun ninu adura l'ibọ, iyìn, ifẹ́ at'ọpẹ.

Ib. — O yẹ k'a gbadura bi?

Id. — Bệni, o yẹ k'a gbadua, iṣẹ yi sì n'idi jù gbogbo iyokùn lọ.

Ib. — Nitori kil'adua n'idi to bẹ̀?

Id. — Adua n'idi to bẹ̀ nitori iranlọwọ Ọlọrun t'a nṣe alaini nigba gbogbo.

Ib. — Bawo l'o yẹ k'a gbadua?

Id. — O yẹ k'a fi ikiyesi, irẹlẹ ọkàn, ireti ṣinṣin ati irọju gbadua (1).

Ib. — Nigbawo l'o yẹ k'a gbadua?

Id. — O yẹ k'a gbadua l'akoko t'o ba ya (2), ṣugbọn nipataki l'owurọ ati l'alẹ, iṣaju ati lẹhin onjẹ, n'ipilẹṣẹ ati n'ipari iṣẹ wa, lârin Misa ati ninu isìn gbangba.

Ib. — Kò s'akoko mì ninu eyi ti o yẹ nipataki k'a gbadua?

Id. — Bẹ̀ni, akoko mî wà ninu eyi ti o yẹ nipataki k'a gbadua : 1° lârin idanwo at'ewu (3); 2° n'inu wahala at'aisan (4); 3° n'iṣẹ t'o n'idi ati l'aini wa (5); 4° lati gbà awọn Sakramenti; 5° lati mọ̀ l'ôtọ́ iṣẹ wo l'a ba ṣe (6); 6° ati ni wakati ikú.

Ib. — Tal'a ba gbadua fun?

Id. — A ba gbadua fun wa tikalawa, ibatan wa, olore wa, ọrẹ́ wa, ọtá wa pẹlu ati fun gbogbo Eklesia.

Ib. — O sì yẹ k'a gbadua fun awọn okú bi?

---

(1) Ps. 101, ℣ 18. — Eccli 35, ℣ 21. — Matt. 21, ℣ 22 Marc 11, ℣ 23 et 24. — Luc 11, ℣ 5, etc. Id. 18, ℣ 1, 9, etc — Jac. 1, ℣ 6 et 7. — Id. 4, ℣ 6.

(2) Luc 18, ℣ 1. — Ephes. 6, ℣ 18. — 1 Thessal. 5, ℣ 17.

(3) Matt. 24, ℣ 20, id 26, ℣ 41. — Ephes. 6, ℣ 18.

(4) Ps. 17, ℣ 7. Id. 49, ℣ 15, id 80, ℣ 8, id. 106, ℣ 6, 13, 19, 28. — Jac. 5, ℣ 13.

(5) 2 Paralip 1, ℣ 10. — Jac. 5, ℣ 15.

(6) Ps. 142. — Prov. 3, ℣ 6. — Act. 9, ℣ 6.

Id. — Bẹni, o yẹ k'a gbadua fun awọn okú, k'Olọrun lè yọ wọn kuro ninu Purgatori.

Ib. — L'oruko tal'o yẹ k'a gbadua?

Id. — O yẹ k'a gbadua l'orukọ Jesu-Kristi Oluwa wa, nitori On jẹ Olugbala wa, at'itori, nipa Rẹ l'a d'ọdọ Olọrun.

Ib. — Kil'a ba tọrọ ninu adua?

Id. — Ninu adua a ba tọrọ ohun t'o lè fi ogo fun Olọrun, t'o sì lè mu igbalà wá fun wa at'ẹnikeji wa.

Ib. — Ninu adua a lè tọrọ ohun aiye yi, bi igba âye, at'agbara?

Id. — Bẹni, ninu adura a lè tọrọ ohun aiye yi, bi igba âye, at'agbara b'o ba ṣe pe, ao lò wọn fun opin rere, ti ao sì fẹ ifẹ Olọrun jù tiwa lọ.

---

## EKỌ́ XVI.

### Ti adura Oluwa.

Ib. — Ewo ni pataki adura?

Id. — Pataki adua l'adua Oluwa.

Ib. — Kà adua Oluwa?

Id. — Baba wa ti mbẹ l'ọrun, etc.

Ib. — Nitori kil'a npè adua yi l'adua Oluwa?

Id. — A npè adua yi l'adua Oluwa nitori Jesu-Kristi Oluwa wa l'o ti kọ́ wa.

Ib. — Nitori kini Jesu-Kristi ti kọ́ wa l'adua yi?

Id. — Jesu-Kristi Oluwa wa ti kọ́ wa l'adua yi, k'a mọ̀ kil'o yẹ k'a tọrọ l'ọwọ́ Olọrun.

Ib. — Nitori kil'a npè Olọrun ni Baba wa?
Id. — A npè Olọrun ni Baba wa nitori On l'o ti dá wa, O sì pa wa mọ́. O sì fi ôre-ọfẹ Rẹ̀ sọ wa di ọmọ Rẹ̀ at'ajogún ijọba Rẹ̀.
Ib. — Nitori kil'a kò wipe : Baba mi?
Id. — A kò wipe : Baba mi, nitoripe awa gbogbo ni t'ẹgbọn t'aburo, ati nitori pe o tọ́ k'a gbadura fun ẹnikeji wa.
Ib. — Nitori kil'a wipe : « Ti mbẹ̀ l'ọrun » nigbati o jẹ pe Olọrun wà nibigbogbo?
Id. — A wi bẹ̀, nitoripe ọrun rere l'ibi ti ogo Olọrun gbe hàn kedere, nibẹ̀ nâ l'o sì yẹ k'a nagasi.
Ib. — Ẹbẹ melo ni mbẹ̀ ninu adura Oluwa?
Id — Ẹbẹ meje ni mbẹ̀ ninu adura Oluwa?
Ib. — Kil'a nfi ẹ̀bẹ ekini tọrọ : « Ọwọ l'oruko rẹ » ?
Id. — Nipa ẹ̀bẹ ekini « Ọwọ l'oruko rẹ » a bẹ̀ k'awọn gbogbo enia, awa nâ pâpâ k'a mọ̀, k'a sìn Olọrun, k'a sì fi ogo fun U.
Ib. — Kil'a ntọrọ nipa ọ̀rọ yi « Ijọba rẹ de »?
Id. — Nipa ọ̀rọ yi « Ijọba rẹ de » a bẹ̀ Olọrun k'o jọba nisisiyi l'ọkàn wa nipa ôre-ọfẹ rẹ̀, k'O sì mu wa, nijọ́kan, lọ jọba l'ogo Rẹ̀.
Ib. — Kil'a ntọrọ nigbat'a wipe « Ifẹ́ tirẹ ni k'a ṣe laiye bi nwọn ti nṣe l'ọrun » ?
Id. — Nipa ọ̀rọ wọnyi, a bẹ̀ k'awọn enia mâ ṣe ifẹ́ Olọrun l'aiye yi n'ifẹ́ ati l'ôtọ, gẹgẹ bi awọn Angẹli at'enia mimọ́ ti nṣe l'ọrun.
Ib. — Kil'a ntọrọ nipa ọ̀rọ wọnyi « Fun wa l'onjẹ ọjọ́ wa l'oni? »
Id. — Nipa ọ̀rọ wọnyi, a ntọrọ l'ọwọ Olọrun ohunkohun t'a nṣe alaini lojojumọ fun ẹmí at'ara wa.

Ib. — Kil'a ntọrọ l'ọwọ́ Ọlọrun nigbat'a wipe « Dari ẹ̀ṣẹ wa jì wa? »

Id. — Nigbat'a wipe « Dari ẹ̀ṣẹ wa jì wa » a bẹ̀ Ọlọrun k'o dari ẹ̀ṣẹ wa jì wa, k'o sì fi ôre ọfẹ mu wa kànu wọn (1).

Ib. — Nitori kil'a fi ọ̀rọ wọnyi kún « Bi a ti ndari ẹ̀ṣẹ jì awọn t'o ṣẹ wa? »

Id. — A fi ọ̀rọ wọnyi kún « Bi a ti ndari ẹ̀ṣẹ jì awọn t'o ṣẹ wa » nitori a tọrọ idarijì ẹ̀ṣẹ wa tikalawa n'iwọn t'a fi idarijì ẹnikeji wa (2).

Ib. — Kil'a fi tọrọ nipa ọ̀rọ wọnyi « Má fà wa s'inu idanwo? »

Id. — Nipa ọ̀rọ wọnyi a bẹ̀ Ọlọrun k'o pa wa mọ́ kuro ninu idanwo, tabi k'O fun wa l'ôre-ọfẹ to lati bori wọn (3).

Ib. — Kil'a tọrọ nigbat'a wipe « Gbà wa ninu tulasin? »

Id. — Nigbat'a wipe « Gbà wa ninu tulasin » a bẹ̀ Ọlọrun nipataki k'o jọwọ, k'o mu wa kuro ninu ẹ̀ṣẹ at'ikú ainipẹkun.

---

## ẸKỌ́ XVII.

### Ti iṣẹ ifọkansìn si Maria Wundia ati t'iki Angẹli.

Ib. — Lẹhin awọn iṣẹ kristiani s'Ọlọrun, iṣẹ ifọkansìn wo l'akiyesi julọ.

---

(1) Ps. 79, ℣ 4, 8 et 20. Id. 84, ℣ 5, etc. — Jerem. 31, ℣ 18, 19. — Act. 3, ℣ 19. — I Joan. 1, ℣ 9.

(2) Matt. 6, ℣ 14, 15. Id. 18, ℣ 35. — Marc. 11, ℣ 25, 26. — Luc. 6, ℣ 37.

(3) Matt. 26, ℣ 4. — Luc. 22, ℣ 40 et 46. — I Cor. 10, ℣ 12.

Id. — Lẹhin awọn iṣẹ kristiani s'Ọlọrun, iṣẹ ifọkansìn t'o l'akiyesi julọ l'eyi t'a nṣe si Maria Wundia Mimọ́.

Ib. — Nitori kil'o yẹ k'a ni ifọkansìn pataki si Maria Mimọ́?

Id. — O yẹ k'a ni ifọkansìn pataki si Maria Wundia, nitori pe iyá Ọlọrun ni, olori awọn Angẹli at'awọn enia, t'o sì pé jù gbogbo ẹda lọ ati pẹlupẹlu nitori o l'agbara, o sì n'ifẹ́ to lati ran wa lọwọ.

Ib. — Kin'iṣẹ ifọkansìn t'a nfi fun Maria Wundia njasi?

Id. — Iṣẹ ifọkansìn t'a nfi fun Maria Wundia jasi pe, a bù ọla fun u, a sì f'ireti gbà adura s'iyá Ọlọrun.

Ib. — Ewo l'awọn pataki adura t'a ngbà si Maria Wundia?

Id. — Awọn pataki adura t'a ngbà si Maria Mimọ́ ni « Mo kí Ọ Maria, Angẹlus, Rosario ati Litani. »

Ib. — Kil'ikí Angẹli jasi?

Id. — Ikí Angẹli jasi adura kan t'o kún fun ọ̀rọ ti Angẹli Gabrieli, ti Elisabeti mimọ́ ati t'Eklesia.

Ib. — Kà ikí Angẹli?

Id. — « Mo kí Ọ Maria, etc. »

Ib. — Nigbawo l'a nkà angẹlus?

Id. — O yẹ k'a kà angẹlus l'owurọ, l'ọsan ati l'alẹ nigba t'agogo ba nlù.

Ib. — Nitori kil'a nkà ikí Angẹli at'angẹlus?

Id. — A nkà ikí Angẹli at'angẹlus : 1° lati ṣọpẹ fun Ọlọrun nitori misteri ti Inkarnasioni? 2° lati yìn Maria ati lati yọ̀ fun u, nitori ninu rẹ̀ li a mu ọ̀rọ ijinlẹ yi ṣẹ ; 3° lati gbà adura si Maria mimọ́ k'o bẹ̀ Ọlọrun fun wa.

Ib. — Kil'a fi kún Rosario?

Id. — Simboli awọn apostoli, adura Oluwa, at'ikí Angẹli l'a fi kún Rosario.

Ib. — Bawo l'a nkà Rosario?

Id. — A mu agbelebu dani lati kà « Mo gbà Ọlọrun Baba Olodumare gbọ́ » a sì kà adura Oluwa at'ikí Angẹli gẹgẹ b'o ti ri l'ara Rosario.

Ib. — O l'anfani lati kà Rosario bi?

Id. — Bẹni, o l'anfani pupọ̀ lati kà Rosario: 1° nitori Eklesia bùn indulgensi iyebiye fun awọn t'o ti ikiyesi kà a; 2° nitori l'ọ̀na yi a jere ôre-ọfẹ lati ronupiwada ati lati kú l'alafia.

---

## ẸKỌ́ XVIII.

**Ti adua si awọn Enia-Mimọ́, ọla fun awọn aworan ati fun ẹta oku awọn Enia-Mimọ́.**

Ib. — A lè gbadua si awọn Enia-Mimọ́ bi?

Id. — Bẹni, o tọ́, o sì l'anfani lati gbadua si awọn Enia-Mimọ́.

Ib. — Nitori kil'o tọ́, t'o sì l'anfani lati gbadua si awọn Enia-Mimọ́?

Id. — O tọ́, o sì l'anfani lati gbadua si awọn Enia-Mimọ́ nitori nwọn ṣe ọrẹ́ Ọlọrun, nitorinâ nipa ẹ̀bẹ wọn, a lè ri ôre-ọfẹ gbà t'a nṣe alaini (1).

Ib. — Njẹ, kì ṣe l'ọwọ́ awọn Enia-Mimọ́ l'a ntọrọ ôre-ọfẹ?

---

(1) 1 Cor. 3, ỳ 16 et 17. Id 6, ỳ 19 — 2 Cor. 6, ỳ 16.

Id. — Agbẹdọ, kì ṣe l'ọwọ́ awọn Enia-Mimọ́ l'a ntọrọ ôre-ọfẹ; a gbadua si wọn ki nwọn bà wa bẹ̀ Ọlọrun k'O fun wa l'ôre-ọfẹ nipa Jesu-Kristi.

Ib. — O tọ́ k'a bù ọlá fun ẹta okú awọn Enia-Mimọ́ bi?

Id. — Bệni, o tọ́ k'a bù ọlá fun ẹta okú awọn Enia mimọ́, nitori ti ara wọn ti jẹ̀ ẹ̀ya ara alâye ti Jesu-Kristi, ati ibugbe ti Ẹmi-Mimọ́ ti nwọn sì ti jẹ ohun elo ti a fi ṣe iṣẹ rere, ti nwọn yio sì jinde l'ogo n'ijọ́ kan ati, nitori ẹ̀bẹ wọn, Ọlọrun bùn ẹ̀bun pupọ̀ fun awọn enia.

Ib. — A lè bù ọlá fun awọn aworan Jesu-Kristi, Maria Wundia mimọ́ at'awọn Enia-mimọ́ bi?

Id. — Bệni, a lè bù ọlá fun awọn aworan Jesu-Kristi, Maria Wundia mimọ́ at'awọn Enia-Mimọ́, nitori ìwa-ododo awọn ẹnit'awọn aworan nâ fi hàn (1).

Ib. — Nigbat'a ngbadua niwaju agbelebu tabi aworan Enia-Mimọ́ tal'a ngbadua si?

Id. — Nigbat'a ngbadua niwaju agbelebu tabi aworan Enia-Mimọ́, a gbadua si Jesu-Kristi t'O kú l'ori agbelebu, tabi si Enia-Mimọ́ t'aworan nâ nfi hàn.

(1) Exod. 25, ℣ 18 et 19. Id 37, ℣ 7 et 8. — 3 Reg. 6, ℣ 23, 25. etc. Id. 7, ℣ 29 et 36.

# APA' KERIN

## ẸKỌ I

**Ti Ijọ ọsẹ, Misa, Iwasu ati Omi mimọ.**

Ib. — Kini ijọ ọsẹ?

Id. — Ijọ ọsẹ li ọjọ Oluwa, eyiyi ni, ọjọ ti a yà si mimọ nipataki, fun isìn Ọlọrun, li ofin titun.

Ib. — Misa wo l'o tọ k'a gbọ l'ijọ ọsẹ ati l'ijọ ọdún nla?

Id. — O tọ k'a gbọ Misa ti a mâ ṣe l'agogo mẹsan fun gbogbo awọn onigbagbọ, bi a ba lè ṣe bẹ.

Ib. — Kini Misa ti a nṣe l'agogo mẹsan?

Id. — Misa ti a nṣe l'agogo mẹsan ni Misa ti saserdoti ṣe fun gbogbo awọn onigbagbọ, ati ninu eyiti a sì wasu ọ̀rọ Ọlọrun fun wọn.

Ib. — Kini iwasu?

Id. — Iwasu li apá Misa nâ t'o ni nkan mẹta, 1° adura ti a gbà fun ijọba ati fun ijọ enia Ọlọrun; 2° ikede ti ohun isìn Ọlọrun, ti ao ṣe ninu ọsẹ nâ, ti awọn ijọ àwẹ, ati ohun t'o tọ si isìn Ọlọrun; 3° iwasu ọ̀rọ Ọlọrun.

Ib. — Ewo l'iṣẹ isìn ode t'imâ ṣaju Misa ti a nṣe l'agogo mẹsan?

Id. — Ibuwọn omi mimọ ni.

Ib. — Kini omi mimọ?

Id. — Omi mimọ l'omi t'a fi adura Eklesia ati àmi agbelebu bukúnfun.

Ib. — Eṣe t'a fi ṣe ibuwọn omi mimọ n'iṣaju Misa?

Id. — Lati kọ ni pe kò yẹ k'a farahàn niwaju altari bikoṣe pẹlu ọkàn mimọ ati pẹlu ikânu tôtọ fun ẹ̀ṣẹ wa.

Ib. — Ohun rere ha ni lati fi omi mimọ pamọ n'ile wa bi?

Id. — Bệni, ohun rere ni, o sì dara k'a lò o nigbati a jí l'owurọ̀, ti a sì lọ sùn l'alẹ, ninu ewu ati idanwò.

---

## ẸKỌ́ II

### Ti Adfenti ati Krismasi.

Ib. — Bawo l'a npin ọdún ti Eklesia?

Id. — A pín li apá mẹrin, eyiyi ni: Adfenti, Quadragesima tabi ìgba àwẹ nla, akokò Paska, ati akokò t'o tẹle Pentekosti tabi Isọkalẹ Ẹmi-Mimọ sori awọn Apostoli.

Ib. — Kini Adfenti?

Id. — Adfenti li akokò ti Eklesia nyàn lati mura fun wiwá tabi ibí Jesu-Kristi.

Ib. — Kini Krismasi tabi Natali?

Id. — Odún mimọ nla ni ti a dá silẹ l'iranti ibí Jesu-Kristi.

Ib. — Èṣe ti a fi ṣe Misa mẹta l'ijọ nâ?

Id. — Nitori idí mẹta wọnyi: 1° lati foribalẹ fun Jesu-Kristi bi Ọmọ Ọlọrun; 2° lati bọla fun ibí rẹ̀ bi enia l'ibujẹran Betlehemu; 3° lati bọla fun ibí rẹ̀ t'o mu ôre-ọfẹ wá sinu ọkàn awọn olododo.

Ib. — Nję, isę wa ni lati gbó Misa mętęta l'ojó Krismasi bi?
Id. — Ohun rere ni lati gbó awon mętęta, şugbon a ni lati gbó Misa kanşoşo labę ębi èsę nla.

## EKÓ III.

### Ti ojó ikolà Oluwa.

Ib. — Kil'a nşe iranti l'ojó odún mimó ti ikolà Oluwa?
Id — A nşe iranti nkan mẹta: 1° ikolà Oluwa wa Jesu-Kristi; 2° Oruko Jesu t'a fi fun U l'ijó nâ; 3° ipilęşę odún titun.
Ib. — Eşe ti Oluwa wa Jesu-Kristi ti fẹ́ k'a ko O n'ilà?
Id. — Lati fihàn wa pe, O wá si aiye yi lati jiyà fun èşę wa ati lati şe etutu fun won, ati lati fun wa l'apęrę pipé ti irelę, ati ti itęriba fun ofin.
Ib. — Ewo ni titobi ati olá ti oruko Jesu?
Id — Oruko Jesu ta gbogbo oruko yo; o lèru fun èşu, o si l'anfani fun igbalà enia; a si mboláfun U lati owó awon Angęli wá.
Ib. — Kil'o tó k'a şe l'ijó kini ti odún titun?
Id. — 1° O tó k'a dupę fun Olorun nitori ôre-ofę ti awa gbà lowo rè; 2° k'a bère idariji fun èşę ti a da li odún t'o koja; 3° k'a si fi ipinnu rere yà odún ti a bèręsi iwò inu rè si mimó fun Olorun, nitoripe boya o lè ję ikęhin fun ojó aiye wa.

## ẸKỌ́ IV.

**Ti ọjọ́ Epifani.**

*Tabi Ifarahàn Oluwa fun awọn keferi (6 January).*

Ib. — Ohun ijinlẹ wo ni Eklesia ṣe iranti l'ijọ́ Epifani?

Id. — L'ijọ́ ifarahàn Oluwa fun awọn keferi, Eklesia nṣe iranti ohun mẹta, ti nfi ogo Jesu-Kristi hàn l'ọna pataki.

Ib. — Ewo ni ohun ijinlẹ mẹta nâ?

Id. — Ohun ijinlẹ wọnyi ni : 1° iforibalẹ awọn amoye fun Jesu-Kristi ; 2° ibatisi Olugbala wa ati iṣẹ iyanu ekini rẹ̀, nipa eyi ti O sọ omi di ọti vini l'ibi àse igbeyawo ti Kana, ni Galili.

Ib. — Tal'awọn amoye nâ?

Id. — Awọn amoye nâ ti jẹ ọba keferi, ẹniti, nipa imisi Ẹmi-Mimọ́ ati nipa iri irawọ didara kan l'oju ọrun, ti ìha ila ôrun, wá si Betlehemu lati foribalẹ fun ọmọ ọwọ Jesu, ati lati fi wura turari ati ojia tọrẹ fun U.

Ib. — Kini ọrẹ wọnyi jasi?

Id. — Wura fihàn pe ọba li Olugbala wa ; turari fihàn pe Ọlọrun li On ṣe, ati ojia sì fihàn pe o jẹ enia t'o jiyà t'o sì kú.

Ib. — Kil'o ṣẹ nigbati Jesu-Kristi ti gbà Ibatisi?

Id. — Ọrun ṣí silẹ, Ẹmi-Mimọ́ sọkalẹ li àwọ adaba sori Jesu-Kristi, a sì gbọ́ ohùn kan lat'ọrun wá t'o wipe : Eyi ni Ayanfẹ ọmọ mi, ẹ gbọ́ tirẹ̀.

---

# ẸKỌ́ V.

**Ọjọ́ ti Ifihàn Jesu-Kristi n'ile Ọlọrun, ati ti Iwẹnumọ́ ti Maria Wundia mimọ́.**
(2e *February*)

IB. — Ọdún mimọ́ wo l'Eklesia nṣe l'ọjọ́ kẹji ti oṣu February?

ID. — A ṣe ọdún mimọ́ ti Ifihàn Oluwa wa Jesu-Kristi n'ile Ọlọrun, ati Iwẹnumọ́ ti Maria Wundia mimọ́.

IB. — Êṣe ti a fi Jesu-Kristi hàn n'ile Ọlọrun?

ID. — Maria iyá rẹ̀ gbé Jesu-Kristi wá fihàn n'ile Ọlọrun ni ogoji ọjọ́ lẹhin ibí rẹ̀, lati tẹriba fun ofin Mose, ati lati fi ara rẹ̀ rubọ si Baba rẹ̀ fun igbalà wa.

IB. — Ewo ni ohun akiyesi t'o ṣẹ l'akoko nâ?

ID. — Alagbà mimọ́ kan ti a npè ni Simeoni. ati woli opó kan ẹni t'a npè ni Anna, ti mọ̀ Oluwa Jesu-Kristi li Olugbala, ẹnit'a ti nreti.

IB. — Maria Wundia mimọ́ ha ni lati tẹriba fun ofin iwẹnumọ́ yi bi?

ID. — Agbẹdọ, nitori o ti mọ́ l'amọ̀tan, ṣugbọn o tẹriba fun u nipa irẹlẹ ati lati fun wa l'apẹrẹ rere.

IB. — Eṣe ti a fi npè ọdún mimọ́ nâ ni ọjọ́ misa t'awọn fitila pẹlu?

ID. — A npè bẹ̀ pẹlu nitori awọn fitila ti Eklesia nbukún fun, t'a si gbé l'ọwọ́ li iwọde mimọ́.

Ib — Ohun wo ni iwọde mimọ́ ti ọjọ́ nà ran wa l'eti ?

Id. — O nran wa l'eti ìrìn-àjo ti Maria Wundia mimọ́ ti ṣe nigbati o nlọ s'ile Ọlọrun.

Ib. — Kini awọn fitila yi jasi ?

Id. — Awọn fitila yi jasi awoıán Jesu-Kristi, ẹniti iṣe imọlẹ otitọ ti aiye.

---

## ẸKỌ́ VI

**Ti Quadragesima tabi ìgba àwẹ nla; ti àwẹ akoko mẹrin ti ọdun ati ti awọsùn ọdún mimọ́.**

Ib. — Kini Quadragesima (lenti), tabi ìgba àwẹ nla ?

Id. — Quadragesima li àwẹ ogoji ọjọ́ t'o ti ọwọ́ awọn Apostoli wá.

Ib. — Ẹṣe ti a fi da àwẹ nâ silẹ ?

Id. — A da a silẹ : 1° lati ṣe ifiwé àwẹ Jesu-Kristi li aginjù ; 2° lati kânu fun ẹ̀ṣẹ wa, ati lati mura fun ṣiṣe ọdún Paska ni mimọ́.

Ib — Kil'a ba ṣe lati lò ìgba àwẹ gẹgẹ bi ẹmí ti Eklesia ?

Id. — O tọ́ : 1° k'a gbàwẹ ; 2° k'a yẹ gbogbo ẹ̀ṣẹ silẹ ; 3° k'a takète si afẹ asan ati imularaya t'aiye yi ; 4° k'a ṣore ânu jù bi a nti ṣe ri lọ ; 5° k'a mâ gbadura nigbakugba ; 6° k'a sì gbọ́ ọ̀rọ Ọlọrun nigbati a nṣe iwasu.

Ib. — Nitori kil'Eklesia ṣe fi èru sà iwaju ori awọn ọmọ rẹ̀ l'ijọ́ ekini ti igbawẹ nla ?

Id. — O ṣe bẹ̀ : 1° lati ran wa l'eti iṣẹ ètutu

